

# NDUGU Eduardo Mondlane

Kimetafsiriwa na H. A. K. Mwenegoha

*Mpango wa Utoaji wa Vitabu wa Shirika la Huduma za Maktaba Tanzania*

Tanzania kama nchi nyingine zinazoendelea, inakabiliwa na uhaba wa vitabu hasa vya Kiswahili vinavyofaa na kuweza kutosheleza mahitaji ya wasomaji, watoto kwa wakubwa.

Baada ya Sheria ya Maktaba ya 1975 kupitishwa na Bunge, Shirika la Huduma za Maktaba limepewa pia jukumu la kukuza juhudi za kueneza ujuzi wa kusoma na kuandika, kuwatia watu raghba ya kuandika mambo yanayohusu Tanzania, kukuza na kustawisha maandishi yanayohusu mambo ya kienyeji na shughuli kama hizo zinazohusika na maktaba na uandishi wa vitabu.

Katika kutekeleza jukumu hili. Shirika la Maktaba likishirikiana na wachapishaji wa vitabu, limeanzisha mpango wa uandishi wa vitabu. Vitabu hivi ambavyo vingi vitakuwa ni vya Kiswahili vitakuwa ni kwa mahitaji ya watoto wadogo na elimu ya watu wazima.

*Vitabu vilivyokwishatolewa chini ya mpango huu*

1. *Mwalimu J.K. Nyerere* kilichoandikwa na W.E. Smith na kutafsiriwa katika Kiswahili na Paul Sozigwa
2. *Misingi ya Ufanisi wa Kazi* kilichoandikwa na C.S. Ilomo
3. *Mwalimu Nyerere* (maisha yake katika picha) kilichoandikwa na H.A.K. Mwenegoha
4. *Co-operative Shops in Africa* na Eli M. Anangisye (katika lugha ya Kiingereza)
5. *Kwame Nkrumah* kilichotafsiriwa na M.W. Kanyama Chiume
6. *Patrice Lumumba* kilichotafsiriwa na H.A.K. Mwenegoha
7. *Mafukara wa Ulimwengu* kilichoandikwa na Frantz Fanon na kutafsiriwa katika Kiswahili na Ahmed Yusuf Abeid
8. *Eduardo Mondlane* kilichotafsiriwa na H.A.K. Mwenegoha

Ezekiel E. Kaungamno
*Mkurugenzi wa Maktaba*

Kitabu hiki kimetolewa katika Kiswahili kwa mara ya kwanza mwaka wa 1977 na Transafrica Book Distributors, 69 Marylebone High Street, London, Uingereza

Kimetolewa kwanza mwaka wa 1972 katika Kiingereza na Panaf Books Limited, 243 Regent Street, London, Uingereza

# Yaliyomo




Msumbiji na Jirani zake

# 1

# Ujana wa Mondlane

NDUGU EDUARDO MONDLANE alikuwa mtoto wa Mtemi na alizaliwa mnamo 1920 katika wilaya ya Gaza, kusini mwa Msumbiji. Katika mpango wa maisha ya makabila mengi katika Africa, Utemi unaheshimika na kwa kawaida Watemi huwa na nafasi maalum ya kiheshima katika jamii. Kabla ya kuingia kwa wakoloni nchini Afrika, Watemi ndiyo walikuwa viongozi wa makabila yao na kwa kweli walikuwa na wajibu juu ya watu wa kabila lao na raia wa makabila yao waliwaheshimu kwa njia hiyo. Ukoloni wa Kireno hapo awali ulikuwa unawakilisha mawazo ya kwamba utajiri wa nchi hutegemea sana dhahabu na hasa biashara (Mercantilism) hatimaye ukoloni huu wa Kireno ukaanza kusukuma mbele ujenzi wa ubepari; vilivunja kabisa ule utaratibu na kuvuruga kabisa misingi yake ingawaje sehemu fulani za misingi lini ilitumiwa na mabeberu wa Kireno. Msingi ya Utemi haukuvunjwa moja kwa moja bali ilibadilishwa tu ili utumike kwa manufaa ya Wareno. Hivyo Mtemi hakuwa tena kiongozi wa watu wa kabila lake bali alikuwa chombo cha kuimarisha utawala dhalimu wa Wareno. Mahali popote ambapo Mtemi wajadi alikataa kuwa chombo cha wakoloni aliondolewa katika utawala na kibaraka yeyote tu alipandikwa mahali pake. Ndugu Mondlane akielezea mabadiliko haya ya vyombo vya watu kuwa vyombo dhalimu vya kikoloni alisema kwamba, ''Ili kurahisisha kazi ya watawala pamoja na Serikali ya kidhalimu ya Wareno iliunda sura mpya kabisa ya utawala wa kienyeji katika Utemi mbali mbali. Watemi wajadi wote waligeuzwa wakawa wanatumikia Watawala wa Kireno pamoja na wanyonyaji wengine. Jambo baya zaidi lilikuwa ni kwamba watemi hawa, uwezo na mamlaka yao hayakutokana na uhalali na matakwa ya watu waliowatawala

katika jamii ile . . . .Mtemi (Chifu) hakuwa tena kiongozi wa halali wa jamii yake, basi alikuwa ni kibaraka katika jamii yake chini ya msingi wa tabaka za kikoloni.

Kiuchumi hali ya hawa machifu haikupatana hata kidogo na hali ya watu waliowatawala, wote walikuwa na hali duni, maskini wakubwa. Jambo hili linadhihinishwa kwa kufuata maisha ya utotoni ya ndugu Mondlane. Ingawaje yeye alikuwa ni mtoto wa Chifu, alitumia utoto wake wote kama mchungaji wa mbuzi chache wa baba yake.

Kaka yake alifariki kutokana na maradhi ya mapafu alikuwa ni mchimba migodi ya dhahabu huko Witwatersrand, Afrika Kusini. Vijana wengi sana wenye nguvu wa Msumbiji waliandikishwa kama manamba kwa kazi hii. Kaka yake mwingine alipoteza maisha yake akiwa kazini magati ya Msumbiji. Ndugu Mondlane alipata elimu yake ya msingi katika shule moja ya kimisheni lakini alizuiliwa kuingia Sekondari kwa sababu sheria ya wakoloni kuhusu elimu wakati ule ilimzuia eti amekuwa na umri mkubwa hivyo hafai kuendelea na masomo ya Sekondari. Kutokana na mambo haya na mengine ya aina hiyo, ndugu Mondlane alijifunza ubaya wa kuwa katika hali ya kuonewa. Ndugu Mondlane hakuweza kusahau jinsi ugandamizaji unyonyaji ulivyosababisha kaka zake kukimbia kutoka nyumbani ili kuepuka mpango wa kulazimishwa kufanya kazi bila ujira kwa wakoloni wa Kireno.

Baada ya kuona elimu yake inazuiliwa Msumbiji, ndugu Mondlane alisafiri mpaka Afrika Kusini ambako baada ya kufaulu vizuri katika mtihani wa mwisho katika shule moja Sekondari huko Transvaal ya kaskazini, aliingia katika Chuo Kikuu cha Witwatersrand. Ingawaje Chuo hiki kiko Afrika Kusini kwa wakati huo mnamo miaka elfu tisa mia arobaini hivi, siasa ya Chuo hiki ilikuwa ni ya kujitakasa tu kutokana na lawama za mbaya juu ya ubaguzi wa Chuo hicho katika kutoa nafasi kidogo au kuwanyima kabisa wanafunzi Waafrika kwa ajili ya rangi zao. Hiyo zaidi ya wanafunzi 5,000 ambao ni weupe tupu kulikuwa na ruhusa ya wanafunzi 300 tu Waafrika. Mondlane alibahatika kuwa katika hao Waafrika wachache.

Halikuwa jambo la ajabu kwa ndugu Mondlane kwenda Afrika ya Kusini, ingawaje lugha za huko zilikuwa Afrikaner na Kiingereza na siyo Kireno kama ilivyokuwa Msumbiji. Haikuwa jambo la ajabu kwa sababu tangu dhahabu ilipogunduliwa katika eneo la Transvaal katika sehemu za mwishoni mwa karne ya kumi na tisa, uchumi wa Msumbiji na Afrika Kusini ulikuwa unaunga-

nishwa kuwa jambo moja muhimu: kazi. Tangu mapambano mnamo karne ya ishirini, Baraza la migodi la Afrika ya Kusini lilitiliana mkataba na serikali ya Wareno katika Msumbiji ili kwamba Koloni la Msumbiji lilitakiwa kupeleka Afrika ya Kusini wafanyakazi katika migodi wasiopungua laki moja kila mwaka. Wafanyakazi hawa walikuwa wakilipwa ujira usiozidi pauni 3 kwa mwezi au shilingi 60 kwa mwezi. Kutokana na kazi hii rahisi mabepari walilimbikiza fedha kwa mamilioni.

Hali ya uchumi ya Msumbiji ilikuwa ni ya chini hivi kwamba haikuwapa tegemeo lolote wananchi wenyewe. Hali hii ilisababisha Wanamsumbiji wengi kumiminika Afrika ya Kusini kwa hiyari yao wenyewe. Hali jambo hili lilikuwa ni uvunjaji wa sheria lakini kwa sababu za kiuchumi ambazo zilionyesha kuwa Afrika ya Kusini ilikuwa na upungufu mkubwa wa wafanyakazi wakubwa hawakujali sana jambo hili. Kwa hali hii wananchi wengi Msumbiji walijipatia vibarua katika mashamba ya mabepari na wengine waliajiriwa katika viwanda. Afrika ya Kusini wakati ule na hata sasa ni nchi iliojulikana sana kama imeendelea ki- viwanda katika kusini mwa Bara la Afrika; na hivyo ilikuwa inawavutia watu wengi wa jirani kuingia huko ili kutafuta kazi za kuajiriwa. Ndugu hawa aidha walijiandikisha umanamba au walivuka mipaka ya nchi zao na kuingia Afrika ya Kusini. Utaratibu huu ulifuatwa na ndugu wa jirani ya Afrika ya Kusini kama Botswana, Lesotho, Swazi, Zimbabwe, Zambia, Malawi na Namibia. Wakati mwingine watu walitoka Tanganyika (Tanzania) wakaenda kuchimba migodi Afrika ya Kusini. Hivyo basi tunaweza kusema kwamba, ndugu hayati Mondlane aliingia Afrika ya Kusini wakati ambao watu wengi walikuwa wamekwenda na kurudi Afrika ya Kusini kama wafanyakazi wa aina mbali mbali kutoka Msumbiji. Hata hivyo wakati yeye alipokuwa anaingia Afrika ya Kusini watu wa huko walikuwa wameanza kuzinduka kifikra na hasa kisiasa. Watu hawa waliogandamizwa walikuwa bado wanakumbukumbu za uchungu kutokana na Vita Vikuu vya Pili vya Dunia. Watu waliopata bahati ya kuelimika huko Afrika ya Kusini ndiyo walikuwa wa kwanza kuzinduka kutoka usingizini wa kutawaliwa na kunyonywa. Mkiki mkiki huu wa kuzinduka ulifuata hatua za kisiasa ambapo waliomba na kudai usawa kati ya wazungu weupe na watu weusi wa Afrika katika kila hali na nafasi tangu usawa wa kisiasa. Kielimu na hata katika haki na usawa wa kuishi bila kubaguana, bila kuwa na mtengano wowote kati ya sehemu za kuishi weupe na weusi.

Wasomi walioamka zaidi hawakupinga ugandamizaji bali walipinga yote ya unyonge wa Mwafrika na kuzikataa kabisa taratibu mbovu za kidanganyifu hasa zile zisemazo "Kuandika katika njia zenu maalum" au maneno yasiyo na maana kama "Udhalimu" wa sehemu fulani za kuishi Waafrika tu pekee yao n.k. Mambo haya kuzinduka kwa Waafrika ya kusini ulianza mapema mnamo 1943 ambapo vyama vya kisiasa vya Waafrika vilipolalamikia ugandamizaji.

Vyama kama "All African Convention" ambamo pia chama cha "Afrika National Congress" kilikuwa ni mwanachama. Vyama hivi vilihusika na utoaji na maandishi yenye vipengele kumi vya kimsingi. Maandiko haya yalikuwa ni tukio la kihistoria kabisa, kwani jambo la awali kabisa lililodaiwa lilikuwa ni uhuru wa kupinga kura, jambo ambalo mafanikio yake yangalikomesha kabisa siasa ya utawala wa weupe wachache. Jambo lingine ambalo maandishi hayo yalilidai liruhusu ardhi, kwamba lazima hali ya usawa na haki hapa itumike kwa kuwapa ardhi wale wanaolima, waimiliki kila waitumiapo. Suala hili lingalifanikiwa, basi upungufu wa ardhi uliopo sasa katika Afrika ya Kusini ungalitoweka kabisa. Hivi sasa tatizo kubwa sana linalosukuma mapinduzi katika Afrika ya Kusini ni upungufu wa ardhi kwa Waafrika. Ardhi yote nzuri kwa kilimo inamilikiwa na mabepari wa kilimo wa Afrika ya Kusini. Zaidi ya hapo chama hiki kilikuwa na lengo maalum kabisa la kuvunja kabisa uhusiano kati ya wanyonyaji na wanyonjwaji, hasa kwa kutumia silaha ya kutoshirikiana na makaburu. Suala hili maana yake ni kwamba kungalikuwapo na ususiaji wa vyombo vya kinyonyaji kama Bunla katika Transkei na Native Representatives Council, na Bodi ya Ushauri, vyama hivi vilikuwapo ili kuwahadaa na kuwavika vilemba vya ukoka Waafrika ili kujisikia huru na kuacha madai yao ya maana, madai ambayo yangaliwapa nguvu zaidi na halisi. Hivyo siyo ajabu hata kidogo kuona kwamba wasomi vyuoni walitambua hila hizi.

Kitu kilichokuwa kinategemea ni kwamba mwamko na vugu hilo la kisiasa lingalienea kwa haraka katika vyuo vikuu. Lakini mpaka wakati ule ni chuo cha Fort Hare tu ambacho kilifungua milango yake kwa Waafrika. Hapa masomo yaliyofundishwa hasa zaidi yalikuwa ni Ualimu, Upadri n.k. Katika Chuo hiki hapakuwa na nafasi ya kutoa mafunzo juu ya elimu muhimu ya Uhandishi Uanasheria, Udaktari wa madawa na utalaam wa meno na uchoraji (Uakitekti). Lakini sasa Vyuo viwili vingine

viliruhusu Waafrika waingie hapo, navyo ni Chuo Kikuu cha Cape Town na Witwatersrand kwa muda tu.

Ndugu Mondlane akiwa na kiu ya elimu aliingia katika Chuo Kikuu cha Witwatersrand. Ni wakati alipokuwa katika Chuo hiki ndipo ndugu Mondlane alipojielimisha juu ya elimu ya jamii, Sailologia, Uchumi, Elimu yaa siasa, Falsafa na elimu ya kuwaza kwa makini, n.k. Hapa ndugu Mondlane alikuta vitabu vingi vya kila aina kuliko hali ilivyokuwa katika Shule yake ya msingi ya Misheni nchini Msumbiji.

Alijikuta anakabiliwa na kazi ya kuvisoma na kuvielewa na kuvicheuwa. Mondlane alikumbana na mawazo mapya kabisa katika mihadhara kuhusu "Taifa", "Tabaka", "Kabila" na "Hali" au "Damaja". Ilimbidi ajifunze kwa makini kabisa nadharia za watu mashuhuri kabisa katika dunia ya wasomi, mabingwa wa elimu kama akina Hobbes, Locke, John Stuart Mill na wengine wengi katika taalumu zao tofauti. Ilimbidi ndugu Mondlane aelewe ki- msingi kabisa fikra za uzotovu kabisa za Hegel, Kant, na Whitehead. Lakini baada na kutoka nje ya nyumba vya mihadhara Mondlane alisikiliza majadiliano ya ki-misingi kabisa juu ya watu kama Karl Marx, Engels wa Lenin. Vitabu vya ndugu hawa vilikuwa vya kuhesabu katika maktaba ya Chuo hicho, na mambo yao hayakujadiliwa ki- undani kabisa katika vyumba vya mihadhara. Hata hivyo ndugu huyu, alikutana na watu waliojiita Wakomunisti, kwani wakati ule chama cha Kikomunisti cha Afrika ya Kusini kilikuwa bado hakijapigwa marufuku. Wakati huu ulikuwa mzuri sana, kulikuwa na uhuru wa kusema au kuandika jambo lolote alilopenda, katika Chuo Kikuu kulikuwa na klabu nyingi. Huu ulikuwa ni wakati wa mwisho wa Vita vya Pili vya Dunia, na kulikuwa na matumaini na imani zilijenga miongoni mwa watu wa kawaida kwamba Afrika ya Kusini isingalirudia hali yake ile ya awali na kwamba mawazo mapya juu ya ubafuzi wa rangi nchini yangalianza kutolewa

Mondlane alijipenyeza na kujishughulisha na mashirika ya Dini kama vile umoja wa wanafunzi wa Kikristo, na Umoja wa wanafunzi wa Kizayonisti. Kwa ujumla tu kulikuwa na hali ya kuwa hurumia Wayahudi na hasa katika kesi na mateso yao za kuhuzunisha zilifanana mno na hali mbaya za Waafrika wanavyoteseka. Wayahudi hawa ndivyo hasa walioonyesha moyo mkubwa wa kimapinduzi na kuupinga vikali sana ubaguzi wa rangi. Ingawaje hawa walikuwa weupe lakini waliupinga sana ubaguzi

wa rangi hasa wakikumbuka mateso ya wazazi wao huko Ujerumani. Lakini hili halikuwa jambo lililomvutia sana ndugu Mondlane. Kilichomvutia zaidi ya yote yeye hata na wanamapinduzi wengine ilikuwa ni kuwapa kwa vyama vya ki- siasa kama klabu ya Diogenes Progressive Forum na chama cha wanafunzi cha Liberal. Zaidi ya hayo kulikuwapo vyama vingine ambavyo havikujipachika majina ya bandia bali wanachama wake walikutana mara moja kwa juma ili kuzungumzia mawazo ya kindani kabisa na kuchambulia umbile la ugandamizaji na mbinu zitumikazo na watawala hao ili kudumisha ugandamizaji na unyonyaji wao. Kwa ujumla wasomi hawa walikubalia kimsingi ingawaje kulikuwa na tofauti za mbinu zitakazotumika kuleta mabadiliko katika jamii. Wakufunzi wengi waliamini na kubisha kwamba kabla watu wanoteshwa na kuonewa hawajafikiria kudai haki au uhuru wa kisiasa, lazima kwanza wahakikishe kwamba wanadai na kujitahidi kimsingi kuleta hali bora ya uchumi katika jamii na kudai kupewa nafasi zaidi kujielimisha katika vyuo vya Elimu ya juu. Mawazo haya yalitolewa pia hata na vikundi vya mafunzo vya wanafunzi, vikundi vya watu wengine wasiotaka makuu kwa haraka vilipendelea kujieleza kama ni watu wapendao kuangalia hali halisi na kuona uwezekano wa jambo lenyewe.

Vita vikali na vya maana kabisa ambavyo huleta mabadiliko ya msingi katika jamii huwa havipimiwi katika vyuo vikuu. Ni kweli vyuo hivi huwa pima joto za kuonyesha dhoruba kifuatacho baada ya muda ikiwa tahadhari haikuchukuliwa. Matokeo mengi ya mapinduzi tangu zamani yamekuwa yakiamuliwa katika milima, misitu au mbugani. Hivyo basi jukumu la vyuo vikuu katika suala hili lisitiliwe uzito mkubwa mno. Ni wazi kabisa kwamba kabla sehemu nyingine za jamii hazijapata mawazo mapya, vyuo vikuu huwa vimeshapata mawazo haya yanayoingia katika jamii. Ikiwa fikra hizi zinatoka kwa watu waliogandamizwa, kuonewa na kunyonywa; ikiwa fikra hizi zinasimamia maslahi na imani na matumaini ya watu wanaonyonywa na kudharauliwa, basi mapambano ya ki- itikadi huwa makali sana. Vita vinakuwa siyo tena vita vya maneno matupu. Mawazo na fikra hizi ziliingia na kuenea katika Chuo Kikuu cha Witwatersrand wakati ndugu Mondlane alipokuwa mwanafunzi hapo. Hapo hivyo mapambano makali kuliko yote yalitokea wakati ambapo fikra za kutaka utawala wa kizamani, wa ubaguzi uangushwe kwa mabavu zilipambana na fikra za watu waliopendelea kudumisha hali ya ubaguzi kama ilivyokuwa.

Vyuo vikuu ni matumaini ya kuwapika na kuwanyoosha viongozi kesho, katika mpango wa jamii za kibepari. Chuo Kikuu cha Witwatersrand pia kilikuwa kinatimiza jukumu hili katika kuwanoa na kuwatayarisha Wabunge wa kesho, M.P.C., madiwani, makatibu wakuu katika maulizano mbali mbali, wahariri wa magazeti na wakurugenzi wa makampuni. Yaani mwanafunzi alikuwa anatayarishwa kwa makini zaidi ili kuwa nguzo maalumu katika jamii ya kesho. Ndugu Mondlane alikuwa akijadiliana fikra hizo na viongozi hawa wa kesho katika Afrika ya Kusini, wakati wakiwa katika chumba cha chakula, vyumba vya mafunzo na hata katika mabustani. Ndugu Mondlane alipata wakati huu na aliutumia kujieleza na kuzifafanua fikra zake. Wale waliounga mkono wazi wazi utawala wa kibaguzi wa weupe watupu hawakuwa wengi na hawakuwa na sauti hata kidogo. Kiitikadi, ndugu Mondlane alipingana vikali sana na watu waliokuwa na msimamo kwamba mabadiliko yaje polepole. Watu wa aina hii walisema kwamba eti wanapinga ugandamizaji na uonevu unaofanywa na watu weupe, lakini walikuwa hawakubaliani na mawazo ya watu wanoteswa kutumia mbinu za silaha katika mapambano yao dhidi ya utawala dhalimu wa kinyonyaji; kwani eti jambo hili litaleta mateso makubwa na umwagaji damu kwa wingi. Wao waliamini kwamba viongozi wa Waafrika wanaoonewa wafuate hatua za kikatiba na kuzungumza na watawala weupe ili kuwaelimisha juu ya uovu wa siasa ya ubaguzi na hali mbaya waliyonayo watu wanaoteseka. Watu hawa waliamini na kupendelea njia ya mikutano, ujumbe, au kukutana na waziri huyu au yule na kumkadidhi orodha ya madai. Watu hawa walipinga hata hatua za ususiaji.

Ndugu Mondlane alipokuwa Chuoni Witwatersrand alipambana na mawazo haya ya wapenda mabadiliko ya taratibu kwa kufuata katiba. Hakuweza kuepuka hali hii maana wale wakufuzi waliokuwa na huruma na waliomsikiliza katika maoni na fikra zake. Wote walikuwa wasabili. Hata wale wanafunzi wenye kelele na ambao walipigia kelele, siasa ya kuwatesa Waafrika, na hasa wanafunzi wa Kiafrika, walikuwa ni wasabili. Jambo moja wapo ambalo wanafunzi walilipinga na kulishambulia vikali wakati ule lilikuwa ni ile sheria ya ruhusa ya kuingia sehemu fulani inayozuiliwa. Na askari polisi imepewa hata Waafrika walihakikisha katika kwamba wanaitumia sheria hii ili kuwatoa raha na kuwaonea wanafunzi ili kuwaonyesha tu kwamba wao ni mapolisi walikuwa wakubwa, mabwana, Chuo hiki cha Wit-

watersrand hakikuwa cha aina ya pekee, maana ndugu Mondlane alikuta hali hiyo ya usabili hata katika vyuo vingine alikokwenda baada ya kutoka Witwatersrand. Jambo moja tu ni kwamba Witwatersrand ilimpa uzoefu mkubwa ambao ulikuwa wa manufaa mno katika vyuo vingine.

Siasa hii ya usabili (liberalism) kama ilivyoelezwa na Hofmeyer, Hoernle, Ballinger, mnamo 1940 hivi ilisimamia hali ya kudumisha hali ya jamii ilivyokuwa na kama mabadiliko yote yalitiliwa mkazo, hapa na pale, basi nia kubwa ilikuwa ni kuepusha mapinduzi ya mabavu. Wasabili hawa waliamini kwamba, kwa kuona mbali zaidi, ikiwa utajiri wa kiuchumi utakuwa mikononi mwa watawala ambao walikuwa wanaelekea katika jamii ya viwanda ya kisasa, kulikuwa na uwezekano wa kushirikana matumizi ya sehemu ya utajiri huu na Waafrika. Hasa waliamini kwamba wasomi na wenye mali halisi miongoni mwa Waafrika wangalipewa nafasi zaidi ili wasije wakajiunga na waafrika wasiokuwa na mali wala elimu yoyote Wafanyakazi tu.

Siasa hii ya usabili (liberalism) ilipingana kabisa na madai ya *usawa,* ambayo yalikuwa yakifanywa na wasomi Waafrika. Katika madai haya hakukuwa na kipengere chochote kilichosisitiza usawa wa Waafrika tu, bali ni usawa wa mataifa yote, weupe, weusi n.k. Ulikuwa ni wito wa usawa wa watu wote, usawa na binadamu bila kujali Utaifa, dini, wala rangi ya mtu. Kukubalika kwa mawazo ya usabili (liberalism) kulikuwa na maana ya kuendeleza utawala wa ubaguzi na kushikilia madaraka kwa weupe tu hali weusi walikuwa wakipuuzwa na kunyimwa haki katika nchi yao. Kwa hiyo kizazi hiki cha wasomi kilipambana kufa na kupona kutaka usawa wa binadamu utiwe maanani na kufutilia mbali mawazo usabili.

Kipindi hiki cha mafunzo katika Chuo Kikuu cha Witwatersrand kilikuwa na manufaa makubwa sana kwa ndugu Mondlane. Mabishano na mijadala iliyochukuwa muda mrefu na wakati mwingine kuendelea hadi usiku, ilisaidia sana katika kukomaza fikra zake. Kama ilivyo kawaida ya siasa, baada ya mwamko wa siasa watu huanza kujiunga pamoja kwa kudai mambo mbali mbali na kwa njia hii linaanzisha vyama hasa vya kisiasa hivyo basi matokeo ya mwamko wa siasa na kuziduka kifikra kwa ndugu Mondlane, yalikuwa ni kuanzishwa chama cha wanafunzi wa Msumbiji. Viongozi wa umoja huu walikuwa ni wanafunzi katika Shule za Sekondari. Serikali dhalimu ya Mondlane katika Afrika ya Kusini haikupendezwa na jambo hili na

hivyo ilichukua hatua ya kumfukuza ndugu Mondlane kutoka Afrika ya Kusini.

Vyama vya aina hii hata kama vikiwa na vyama vya wafanyakazi, vyama vya Ushirika vyama vya michezo au vyama vya wanafunzi, mara nyingi huwa ni vyama vyenye msimamo fulani wa kisiasa. Vyama hivi huwa haviwezi kamwe kujipenyeza katika mambo ya siasa na hata kuchukua sura ya kisiasa, hasa kama vyama hivyo vimeundwa katika jamii yenye siasa ya uonevu na ukandamizaji. Hivyo basi siyo ajabu hata kidogo kuona kwamba chama cha wanafunzi wa Msumbiji na ambacho Mondlane alikuea na mwanachama mwanzishi, hakikuishia katika utayarishaji wa mambo ya starehe tu, madansi na starehe nyingine za jamii, wakati wanafunzi hao walikuwa wanaona waziwazi kabisa kukua na kukomaa kwa udhalimu na ukandamizaji. Kwa upande wa Msumbiji, wanafunzi hawa walikuwa wanashuhudia Taifa zima la Msumbiji likidumazwa kwa sababu Wareno walisita kukubali wajibu wa kuwaelimisha wakazi, wazalendo wa Msumbiji. Hivyo basi umoja huu wa wanafunzi ("Nucleo") ulichukua sura halisi ya chama cha siasa. Ulikuwa ni wakati huu huu ambapo Nucleo ilipoanza kuwa chama cha Siasa, ndipo "Serikali ilipowavamia viongozi wake kuwafunga jela na baada ya hapo Serikali ikakisafisha chama hicho cha wanafunzi wa kuondoa dalili zote za kisiasa ndani yake. . . . na mimi nilikuwa miongoni mwa viongozi hao waliotiwa ndani kwani nilikuwa ni mmoja wa waanzishaji wa Nucleo. Nikiwa jela mapolisi (PIDE) walinichungua kwa undani kabisa."

Kutokana na uzoefu wake, ndugu Mondlane aliona wazi kabisa kwamba nia na siasa ya Msumbiji chini ya dhalimu Salazar na siasa ya Afrika ya kusini ilifanana sana. Wabaguzi hawa walikuwa wanasikilizana sana tangu mapema mnamo 1949. Kwa mfano ndugu Mondlane alipofukuzwa kutoka Afrika ya Kusini hakuachiliwa tu aende apendako mwenyewe bali serikali ya Milan ilisafirisha kama mfungwa na mhamiaji asiyetakikana Afrika ya kusini, na kumkabidhi mikononi mwa Serikali dhalimu ya Wareno huko Msumbiji; ingawaje yeye hakufanya kosa lolote dhidi ya siasa ya Afrika ya Kusini. Kutokana na vitendo vya aina hii ndugu Mondlane alianza kuwa na msimamo wa mapambano siyo tu dhidi ya ukoloni wa Kireno huko Msumbiji bali ni mapambano ya kumkomboa Mwafrika kutoka katika hali ya kuonewa katika kipande kizima cha kusini ya Afrika.

# 2

# Chama cha Kitaifa cha Msumbiji

KATIKA MAPAMBANO DHIDI ya ubeberu, jambo la kisasa zaidi linalotumika kama ni hatua ya mapambano hayo ni chama cha kitaifa cha ukombozi. Mnamo mwishoni mwa karne ya kumi na tisa, kikundi cha mataifa ya Ulaya yenye maendeleo makubwa kiviwanda kiliziteka kivita na kuzitawala nchi nyingine ambazo hazikuwa chini ya miliki zao. Jambo hili liliweza hata kutokana na kanuni za maendeleo ya kibepari ambapo wakati wa bepari mmoja mmoja ulikuwa umepita na sasa nafasi au badala ya kuwa na bepari mmoja kunakuwa na wahodhi na mastadi wa fedha na mali. Matokeo ya mwenendo huu yalikuwa ni usafirishaji nchi za nje mtaji badala ya bidhaa. Sasa basi maadamu faida kutokana na mtaji huchukua muda mrefu kupatikana kuliko biashara nyingine yo yote ya kawaida, watumbukizaji wa mitaji hiyo walilazimika kushika hatamu za kisiasa katika nchi hizo. Kwa hiyo tunaweza kusema kwamba usafirishaji wa mtaji ulikuwa unaambatana moja kwa moja na utekaji na uvamizi wa nchi hizo hizo. Jambo hili lilikuwa na matokeo ya aina mbili. Bara kuu za Afrika na Asia zilitawaliwa na watu wake, baada ya kuwa huru wamejikuwa sasa wako katika hali mbaya ya kuonewa na kukandamizwa. Kwa upande mwingine, ushindi huu dhidi nchi hizo ulivunja kabisa mpango wa uchumi wa kikabila na hata kikabaila, na badala yake ulitokea mfumo wa uzalishaji mali wa kibepari. Hii ndiyo ilikuwa hali ya mambo kwa ujumla wake tu. Hali hii ilitofautiana hapa na pale hasa kwa upande nchi zilizotekwa na Wareno. Hata hivyo umbile la ubepari huu lilibakia ki-msingi ni ya aina moja yote.

Sifa kubwa moja wapo ya ukoloni au ubepari uhodhi huu ilikuwa ni kuwanyang'anya wakulima ardhi, na kuwafanya wahangaike ovyo. Hakukuwa na tofauti yo yote ki-msingi juu ya jambo hili kama ilikuwa ni Afrika ya Kusini, au Kenya au Msumbiji; pia hali ilikuwa ni mbaya tu hata kama wakoloni hawa walikuwa ni Waingereza, Wafaransa, Wareno au Wabelgiji. Sifa yao wote ilikuwa ni hiyo hiyo, kuwanyang'anya ardhi wa-Afrika na kuwaacha wahangaike au kuwasukuma katika ardhi mbaya isiyofaa kwa kilimo. Jambo hili ambalo lilitokea kwa wakulima wa Uingereza ambao walinyang'anywa ardhi kwa msingi wa sheria mnamo karne ya kumi na tano mpaka karne ya kumi na nane, jambo hilo hilo lilitokea katika bara la Afrika kama ni matokeo ya ushindi wa kivita lakini wakulima wa pande hizi mbili hawakupewa nafasi zinazofanana. Wakulima wa Ulaya waliponyang'anywa ardhi walibadilishwa na hali halisi ya mazingira wakati ule, na wakawa wafanyakazi na kuunda tabaka la kisasa la wafanya kazi. Jambo hili halikutendeka katika bara la Afrika, kwa sababu wakoloni hawakupenda maendeleo ya viwanda katika makoloni yao. Hali hii ya mwenendo wa mpango wa uchumi wa kibepari ulikuwa na maana kwamba wakulima hawa wasiokuwa na ardhi sasa ni sehemu ya uchumi wa kifedha. Hawakuwa na ardhi baada ya kunyang'anywa lakini pia hawakuweza kupata kazi mjini kutokana na hali ya kutoendelea kwa nchi nzima, kazi mjini hakuna. Kwa hiyo wakulima hawa walikuwa wanazurura tu tangu shamba mpaka mjini na wakichoka taabu za mjini ni kurudi shamba tena kwenye taabu ya ardhi. Hawa wakulima hawakuwa na mizizi yao po pote, si shamba vijijini wala mijini. Watu hawa wanaoadhirika na kusumbuliwa, na kuteswa, walikuwa ni sehemu muhimu sana, na hasa ndiyo walikuwa tegemeo kubwa la vyama vingi vya kitaifa vya kudai Uhuru, kwani wao hawakuwa na cho chote cha kupoteza; hawakuwa na ardhi, mali wala kazi. Madai ya hawa wakulima ambao walikiteseka kutokana na ukosefu wa ardhi yalikuwa ndiyo sababu kubwa ya kuzingatia suala muhimu la mapinduzi katika hali ya ugawaji wa ardhi na jambo hili lilitiwa mkazo sana na vyama vyote vya ukombozi katika bara la Afrika na Asia.

Hali katika Msumbiji kuhusu suala hili la ardhi ilikuwa na sura ya pekee kidogo. Hapa wakulima siyo tu walinyang'anywa arhi ili kuachia mashamba hayo yalimwe na mabepari wa kilimo hasa masetela na makampuni makubwa makubwa; bali kukosa kwao ardhi kuliwalazimisha wakulima hawa kutoka kabisa katika hali

yao ya kutoa mazao ya kujikimu na kuingia katika mpango wa kuhusika na ulipaji wa kodi. Jambo hili lilikuwa na maana ya kwamba, hawa ndugu wakulima lazima wawe na fedha taslimu mifukoni mwao ili kulipia kodi hiyo. Lazima sasa ndugu hawa watafute kazi za ujira. Hivyo basi sehemu kubwa ya wakulima hawa iliandikishwa kama vibarua wa kuchimba migodi ya dhahabu na makaa ya mawe katika Afrika ya Kusini. Wakati huu 1910 katika nchi zilizoendelea hasa Ulaya Magharibi na Marekani, kiwanda kilichoendelea sana au kikubwa sana kilikuwa na uwezo wa kuajiri wafanyakazi 100,000 tu. Lakini katika migodi ya Afrika ya Kusini wakati ule ule 1910 wafanyakazi walioajiriwa kuchimba migodi hiyo walizidi 400,000. Kati ya wote hawa wafanya kazi laki moja (100,000) walikuwa wananchi wa Msumbiji. Huko katika Afrika ya Kusini watu walikuwa wanavyonywa sana kama vile wanavyodharauliwa na kukandamizwa. Hivyo basi kimsingi wanyonge popote walipokuwa walijiona kama ni kitu kimoja kile kile. Ndugu Mondlane aliweza kuona chanzo cha chama chake cha kitaifa kikienea kama nyenzo ya mapambano dhidi ya ukoloni. Alikiona jinsi kilivyokuwa sawa na kufanana na vyama vingine vya kisiasa vya kitaifa. Kwa hali hii ndugu Mondlane alinena kwamba: "Utaifa wa Msumbiji, kama ulivyo utaifa wa mahali popote katika bara la Afrika, ni matokeo ya Ukoloni wa moja kwa moja uliofanywa na wazungu." Chanzo kikubwa cha umoja katika Msumbiji ni taabu zilizowakabili wana-Msumbiji wote wakati wa miaka hamsini iliyopita ya utawala wa kikoloni halisi wa Kireno. Taabu hizi na mateso yaliyowapata ndugu wa Msumbiji, zilikuwa ndiyo nguvu halisi za kuwaunganisha wana-Msumbiji wote. Hivyo katika Msumbiji, ukandamizaji wa kikoloni, uliokuwa na msingi wake katika ubaguzi, unyonyaji, ufanzaji kazi na mambo mengine yanayohusiana na utawala wa kikoloni, vilikuwa ni nguvu kubwa za kuwaunganisha wana-Msumbiji dhidi ya ukoloni.

Waafrika na hata Waasia hawakuwaachia tu wageni wawateke bali walipinga vikali jambo hili na walipigana sana. Mondlane aliandika na kusema kwamba: "Hata mnamo miaka ya mwishoni mwa karne hii . . . . hasa mnamo 1917 na 1918 . . . . Mokombe (mfalme) wa kabila la Wabarwe, alianzisha maasi dhidi ya ukoloni ili kurudisha tena hadhi na utukufu wa babu yake mfalme Monomotapa. . . ." Vita hivi havikuwa vya kitaifa bali vilihusu kabila moja au mawili hivi; lakini upinzani huu uliendelea mpaka hapo ulipovunjwa kabisa.

Hali hii ya ushindi wa wakoloni ambao uliwawezesha hata wakazibadilisha tawala za jadi za kiafrika na badala yake wakaweka tawala za kibepari, havikutokana na jambo lolote la ubora wa wazungu juu ya ubinadamu, wao hawakuwa bora zaidi kuliko Waafrika. Jambo hili halikuwa tu suala la silaha, ingawaje Waafrika wengi waliopigana ndivyo walivyofikiria. Jambo la msingi hapa ni kwamba mpango wa kibepari ulikuwa na uwezo wa kutumia asilimali zote na kutumia kila njia katika taifa zima lililohusika na vita hivyo, hasa uchumi wake, Itikadi, mambo ya kivita na kisiasa, vyote hivi na vingine vingi vilitumika katika mbinu za mapambano dhidi ya kabila au taifa la Kiafrika. Hivyo basi tunaona kwamba ingawaje walikuwa wanajaribu kuyagawanya makabila na kuwagonganisha viongozi wa makabila hayo, wakoloni wenyewe walikuwa wameungana kwa lengo moja. Hivyo basi ndugu Mondlane, kutokana na uzoefu wake katika ukizani wa kikabila ilifikia uamuzi kwamba aina yoyote ya mapambano ikiwa msingi wake siyo umoja wa watu wa taifa hilo, basi mapambano hayo dhidi ya Ukoloni hayatafanikiwa.

Kushindwa kwa mapambano ya kabila la Wabarwe yakiongozwa na mfalme wao yanadhihirisha ukweli kwamba ukinzano wowote katika msingi wa kikabila, japo kama utakuwa wa kishujaa jinsi gani, hauwezi kufanikiwa. Ndugu Mondlane alikuwa na mawazo haya na alipokuwa akiondoka Afrika ya Kusini baada ya kufukuzwa na Serikali ya Malan alikuwa amekwisha jenga msimamo kwamba mapambano dhidi ya Ukoloni lazima yaendeshwe katika msingi wa kitaifa na kuwahusu watu wote wa taifa hilo wanaogandamizwa na kuwa na lengo au shabaha maalumu kwa mapambano hayo yawe ni kudai uhuru wa kisiasa. Kwa hali hiyo, ingawaje ndugu huyu alikwenda kusoma katika vyuo vikuu vya Ureno na Marekani, alibakia na imani yake hiyo na kwamba badala ya imani hiyo kupungua ndiyo ilizidi kukomaa. Hata hivyo ndugu Mondlane hakuweza kuanzisha Chama cha Ukombozi wa Msumbiji Frelimo (Frente de Libertacao de Mozambique) chama ambacho kilikabidhiwa wajibu mkubwa wa kuyabadilisha na kuyajenga upya maisha ya wana-Msumbiji, Chama ambacho kinaelekea kuibadilisha kabisa historia ya Msumbiji.

Kuzaliwa kwa Chama cha Ukombozi cha Frelimo kuliharakishwa na mambo mawili makubwa. Jambo la kwanza lilikuwa kwamba mnamo miaka ya katikati ya karne hii vyama vingi sana vilikuwa vikizuka katika bara la Afrika na vingi vilikuwa na

msingi wa kikabila tu au kimkoa na hata kitaifa. Zaidi ya hayo, watu walikuwa wameshaona kwamba watawala walikuwa wanaamua kutoa Uhuru wa kuyakubali madai ya Waafrika. Lakini katika kufanya hivyo walitoa uhuru wa kisiasa tu ambapo wakoloni hawa waliingiza aina mpya kabisa ya Ukoloni, Ukoloni mamboleo. Katika hali hii wakoloni hawa walihakikisha kwamba wanaendelea kuzinyonya nchi hizi za Afrika kiuchumi. Katika harakati hii ya kudai uhuru mabepari Uchwana katika Msumbiji pamoja na wananchi wengine waliopata vuguvugu la Siasa waliharakisha kujiingiza katika mkiki mkiki huu wa siasa. Ndugu hawa walianza kuunda vyama vya siasa ya aina mbali mbali lakini vyote lengo lao lilikuwa ni moja tu. Kwa sababu vyama hivi vidogo vidogo viliungwa mkono na baadhi ya wanamsumbiji, kulikuwa na mawazo kwamba vyama hivi vingalifanikiwa kuikomboa Msumbiji kutokana na makucha ya kidhalimu ya Mreno. Chama cha kwanza cha aina hiyo kiliitwa Udemo (The Mozambique National Democratic Front) ambacho kilianzishwa mnamo 1960 mjini Salisbury katika Zimbabwe. Chama hiki kilifuatiwa na Chama kingine cha Siasa kilichoitwa Unami (National Union of Independant Mozambique) ambacho kilianzishwa 1961 na makao yake makuu yalikuwa Malawi. Mnamo mwaka huo huo 1961 chama cha Siasa cha Manu (Mozambique African National Union) kilianzishwa. Wanachama wa Chama hiki cha Manu walikuwa ni wale wananchi wa Msumbiji waliokifanya kazi nchini Tanganyika na Kenya.

Ndugu Mondlane aliona wazi kabisa kwamba vyama hivi vitatu ambavyo misingi yake iko katika nchi au sehemu tofauti, Vyama ambavyo vinaungwa mkono na watu katika msingi wa kikabila au kimkoa, hata kama vingaliachiliwa kuendelea kwa miaka nenda rudi, visingalifanikiwa kuikomboa Msumbiji hata mara moja; na kuutokomeza unyonyaji na ukandamizaji wa Serikali dhalimu ya Kireno. Wakati huu, kiongozi mashuhuri na shupavu wa chama cha siasa cha Ghana ndugu Kwame Nkrumah alikuwa anasisitiza mawazo ya Umoja wa Bara la Afrika na kuvishawishi vyama vidogo vidogo vya ukombozi wa ndani ya nchi moja katika bara la Afrika, viungane na kuwa na msimamo mmoja katika kuukabili ukoloni. Hata hivyo jambo au tukio la maana lililoisaidia sana Frelimo kuzaliwa katika Msumbiji ilikuwa ni kupatikana kwa Uhuru katika nchi jirani Tanganyika mnamo 1961. Kabla ya wakati huu ndugu Mondlane aliwahi kukutana na Mwalimu J.K. Nyerere na katika mazungumzo yao

Nyerere alimhakikishia ndugu Mondlane kwamba Msumbiji ilikuwa huru kutumia ardhi ya Tanganyika kama ni mahali pa maandalio yake katika mapambano zidi ya ukoloni wa Kireno.

Uzoefu wa Ndugu Rais Nyerere katika uongozi wa TANU (Tanganyika African National Union), chama cha kumkomboa Mtanganyika (Mtanzania) kutokana na Udhalimu wa Kikoloni kilichoanzishwa 1954, pia alimwonyesha ndugu Mondlane kwa vitendo kabisa jinsi gani kuna manufaa kwa watu wa taifa moja kuwa wameungana pamoja chini ya chama kimoja tu kikubwa cha siasa. Ndugu Nyerere alikuwa katika mstari wa mbele kabisa yeye binafsi katika kuvishauri vyama vya Msumbiji kuungana na kuwa na Chama kimoja tu chenye nguvu. Akieleza jambo hili ndugu Mondlane aliandika na kusema: "Rais Nyerere aliathiri sana juu ya vyama vilivyokuwapo Msumbiji na kuvitaka vyote viungane. . . ." Matokeo yake yalikuwa ni kuzaliwa kwa Frelimo mnamo tarehe 25 Juni, 1962. Vyama vyote vitatu vilivyokuwa na Makao Makuu yao mjini Dar es Salaam viliungana na Frelimo ikazaliwa. Muungano huu wa vyama hivyo vitatu vya siasa ulikuwa na maana sana, kwani sasa njia ilikuwa wazi kabisa ya kuwa na mkutano wa kitaifa wa kwanza kabisa kuzungumzia mbinu za kuikomboa Msumbiji. Mkutano huo ulifanyika mnamo Septemba 1962.

Wananchi wa Msumbiji walivutiwa mno na vitendo vya Wanasiasa mashuhuri kama Nkrumah na Nyerere. Lakini basi ndugu hawa wawili hawakuwafaa zaidi wananchi wa Msumbiji kwa sababu moja tu muhimu, wote wawili walikuwa siyo Wazalendo wa Msumbiji, wote wawili walikuwa ni watu wa nje ya Msumbiji. Kiongozi aliyetakiwa hasa kwa ajili ya Ukombozi wa Msumbiji alikuwa ni Mwanamsumbiji mwenyewe wa ndani ya Msumbiji pale pale. Mtu huyu ndiye angaliviunganisha vyama vyote vidogo vidogo vya siasa na kuvifanya ni chama kimoja kikubwa cha kitaifa cha siasa. Ndugu hawa wa Msumbiji hawakukawia kutambua kwamba ndugu Mondlane ndiye alikuwa hasa kiongozi waliyemtaka, ni kweli kwamba Ndugu Mondlane alitumia muda wake mwingi katika maisha yake akiishi Marekani na nchi nyingine za Ulaya ya Magharibi, lakini ni kweli pia kwamba alikuwa anajishughulisha na kutaka kujua hali ya mambo ilivyo nchini Msumbiji. Wakati mwingine alikuwa akirudi Msumbiji wakati wa likizo zake alipokuwa akifanya kazi ya afisa utafiti katika Umoja wa Mataifa, katika sehemu ya udhamini. Kwa hali hii ndugu Mondlane aliweza kabisa kupima hali na

mawazo na hata msimamo wa Wananchi wa Msumbiji. Pia Mondlane alijua sana mambo ya vyama vitatu tofauti vya siasa nchini Msumbiji lakini, kwa sababu zake zilizowazi kabisa alikataa kujiunga na Chama cho chote kati ya hivyo ingawaje vyama hivyo vilimwomba ajiunge navyo. Yeye alieleza msimamo wake kuwa atajiunga tu na Chama cha kupigania Uhuru ikiwa vyama hivyo vingalichukua hatua za haraka za kuungana na kuacha uhasama wao vikawa ni Chama kimoja kikubwa chenye nguvu. Baada ya vyama hivi vitatu kuahidi kuwa viko tayari kuungana, Ndugu Mondlane alikwenda Dar es Salaam ambako alisaidia kutayarisha mkutano ambao ulizaa Chama cha Frelimo.

Miaka 1961 na 1962 ilikuwa ni miaka ya maana sana katika kuzaliwa na mwenendo mzima wa Frelimo, ndugu Mondlane alitumia muda wake mrefu katika jitihada ya kuvitaka vyama na wananchi kwa pamoja kuungana ili kumkabili kikamilifu Mreno. Ndugu Mondlane hakupendelea mambo ya ukabila na mtengano wa watu kwa sababu zisizo za msingi. Sifa yake hii kubwa ndiyo hasa iliyowafanya Wanamsumbiji waliona kuwa yeye kuwa atakuwa kiongozi wa Chama cha Frelimo. Hivyo katika mkutano wa kwanza Ndugu Mondlane alichaguliwa kuwa rais wa Frelimo wa kwanza; Cheo ambacho alikishikilia vyema kabisa mpaka alipouawa na wapinga mapinduzi; Wareno.

# 3

# Chama cha Ukombozi: Frelimo

MIPAKA YA NCHI za Kiafrika kama inavyoonekana siku hizi, si mipaka ya asili, haikuwapo bali imewekwa hapo ilipo na mataifa ya kikoloni ya Ulaya kwa kutaka kuwagawa Waafrika katika visehemu vidogo vidogo ili kuwahisisha kututawala. Lakini jambo hili linaeleweka hivyo; ni jambo la kushangaza sana na kusikitisha mno kuona jinsi gani mipaka hii ilivyokubalika na Serikali nyingi za Kiafrika zimechukua hatua madhubuti kabisa kuimarisha mipaka hiyo kwa bidii hivi kwamba suala zima linakuwa ni kichekesho na kuhadaa hali halisi ya Pan African. Hata hivyo watu wa kila nchi hawatambui sana mgawanyiko huu wa Afrika; na pia hawaelewi suala zima la kuyakubali mawazo ya kutoka nje ya Afrika, na kwamba fikra za wageni zinawezaje zikaingilia au hata kumhusu mzalendo na mwananchi wa Afrika. Hivi sasa wako Wanamsumbiji wapatao laki moja (100,000) katika Afrika ya Kusini ambako wanafanya kazi katika migodi, pia wako wanamsumbiji 100,000 nchini Tanzania ambapo Kenya inajumuia ya Wanamsumbiji wasiopungua 200,000, wakifanya kazi mabandarini. Wanamsumbiji wengine walikuwa wakifanya kazi mbali mbali nchini Malawi na hata Zimbabwe (Rhodesia). Sehemu hizo zote pamoja na majimbo yote ya Msumbiji zilituma ujumbe wa kuwakilisha sehemu zao kwenye mkutano Mkuu wa kwanza wa kuzaliwa Frelimo mnamo Septemba 1962.

Mwaka huu wa 1962, tunautazama kama ni mwaka wa kipeo cha Ukoloni wa Mreno na katika historia ya kukandamizwa kwa Wananchi wa Msumbiji. Mwaka huu ndiyo ulikuwa mwanzo wa

Chama cha kisiasa cha kitaifa kilichowaongoza ndugu wa Msumbiji katika mapambano makali zidi ya Ubeberu wa kifashisti wa Kireno: Chama cha Frelimo. Mkutano Mkuu huu ulifanyika mjini Dar es Salaam. Katika mkutano huu wa maana kabisa katika historia ya Ukombozi wa Msumbiji kulikuwa na wajumbe wengi ambao walitoka katika kila sehemu ya Msumbiji na katika kila sehemu ya Umma wa Msumbiji. Miongoni mwa wajumbe walioshiriki katika mkutano huu ni watu waliopata uzoefu mkubwa wa mapambano ya chini chini ya kisiasa na wengi wao walikuwa ni wale walioshuhudia na kuonja wao wenyewe ukatili wa kinyama uliokifanywa na askari wa Kireno (PIDE). Kwa jumla, mkutano huu ulihudhuriwa na wajumbe 80 na wasikilizaji 500. Ndugu Mondlane aliridhika na hali hii ya mkutano na mambo kwa ujumla aliposema kuwa "Pamoja na mambo mengine yote, mkutano wa kwanza wa Chama chetu ulikuwa umewakilisha Umma mzima wa Msumbiji, licha ya ukweli kwamba ulikuwa ni wa aina ya pekee kabisa katika historia ya nchi yetu. . . ."

Umaarufu wa mkutano huu wa kwanza wa Frelimo unatokana katika utoaji wa lengo lake wazi wazi kabisa Dibaji ya taarifa ya mkutano mkuu wa Frelimo ilianza na maneno: "Baada ya kuzingatia kikamilifu kabisa mahitaji ya sasa ya mapambano zidi ya Ukoloni wa Kireno katika Msumbiji, Mkutano unatamka nia yake thabiti kabisa ya kukuza ufanisi wa utaratibu wa mapambano ya wanamsumbiji kulikomboa taifa lao. . . . na kutumia nguvu zote katika kuleta na kuharakisha upatikanaji wa uhuru kwa Msumbiji. . . ."

Hivyo basi inaonekana wazi kabisa kwamba shabaha kubwa ilikuwa ni kuleta ukombozi wa Taifa la Msumbiji, jambo ambalo lilitamkwa mwisho wa mamlaka ya Kikoloni ya Mreno. Shabaha nyingine zote ambazo hazikuwa na maana hiyo zilikataliwa kata kata na Mkutano huu. Mkutano ulizingatia ukweli kwamba "matengeneo yaliyofanywa na Wareno hivi karibuni yalikuwa bado yana msingi ule ule wa Kikoloni ulioainisha hatua na vitendo vya Kireno kwa muda wa karne nyingi sasa; na kwamba kwa sababu matangeneo hayo hayakufikiwa baada ya kuzingatia maoni ya wengi basi hayatakubalika japo kama ni ya manufaa kidogo kwa watu." Hivyo basi wito wa kupigania Uhuru na kupuuzilia mbali matengeneo yo yote ya kuwahadaa watu wa Msumbiji ulitolewa katika msingi huu.

Sasa basi kama hivyo ndivyo, msingi wa umoja huu ulikuwa

nini? Umoja huu ulikuwa ni umoja wa watu weusi zidi ya Wazungu au kulikuwa na msingi mwingine tofauti kabisa? Ndugu Mondlane alikuwa na mawazo ya wazi wazi kabisa juu ya jambo hili alipotamka kwamba "Umoja wa watu wa Msumbiji umetokana na uzoefu wa pamoja wa mateso wakati wa kufanzwa kazi katika mashamba makubwa ya mkonge, katika usafishaji wa misitu minene kwa ajili ya kulima pamba. . . . Ubepari wa mizigo mizito ya pamba kwa mwendo mrefu wa mamia ya maili kuelekea katika masoko yaliyohodhiwa na Wareno pamoja na Makampuni ya ridhaa . . . . Umoja wa taifa la Msumbiji ulitokana na ngwamba za pamoja katika migodi yenye joto, ya dhahabu, almasi, makaa ilivyo myembamba na yenye vumbi. . . . Umoja wetu wa kitaifa umetokana na uzoefu wa pamoja wa jitihada ya kuepuka pamoja kutoka katika majela ya Kireno, kazi kufanzwa kazi, kuchapwa viboko na mashtaka ya kisiasa . . . ." Kwa hali hiyo tunaona kwamba ndugu Mondlane aliweka msingi imara kabisa wa umoja katika mateso na hali ya kunyonywa kulikowakabili Wanamsumbiji wala siyo katika fikra nyingine zozote.

Hata hivyo mkutano huu wa kwanza wa Frelimo ulizingatia mambo au kazi za lazima zilizolikabili taifa la Msumbiji na hasa katika jitihada ya kujibadilisha (Frelimo) ili kiwe ni chama cha Ukombozi wa taifa badala tu ya kueleza shabaha zake, au siasa yake kuhusu jamii ya uchumi itakayokua baada ya Uhuru. Bila shaka ndugu Mondlane alitambua jambo hili lakini aliamini kwamba mkutano wa kwanza huu ulikuwa ni wakati mzuri wa kuanza kuzingatia mambo mazito hayo. Ndugu Mondlane alikuwa bado anapambana na wapenda ukubwa wachache kwa wakati huu hasa baadhi ya Viongozi wa Udenamo. Hawa walitaka kuuvunga mkutano kwa kutoa matangazo au maneno kwamba Frelimo ilikuwa imevunjika. Shabaha za mkutano wa kwanza huu wa Frelimo ndugu Mondlane alieleza kwa muhtasari tu kuwa ni kuimalisha, kujitayarisha kwa vita na kuelimisha watu wa Msumbiji na werevu katika suala zima hili. Hivyo basi ili kukuza na kuimarisha muundo wa Frelimo mkutano Mkuu huu ulitarajia kuendeleza na kuharakisha kuelimisha makada wa Chama. Katika jitihada ya kuwaandaa Umma wa Msumbiji kitaifa na kutoa mwongozo kwa kila tabaka ya Umma huu, mkutano ulitarajia na kuzingatia haja ya kuvitia moyo, kuviunga mkono vikundi na vyama vya wafanyakazi, vyama vya wanafunzi, umoja wa akina mama na umoja wa vijana.

Kutokana na hali halisi ya Msumbiji kuwa karibuni asilimia tisini na nane ya watu wote wa Msumbiji hawajui kusoma wala kuandika, jambo la saba la kuzingatia katika mkutano huu lilikuwa kutilia mkazo zaidi na mara moja elimu kwa watu wa Msumbiji kwa kufungua shule kila mahali walipoweza kufanya hivyo. Jambo hili lilikuwa ni sehemu ya mpango mahsusi wa kuharakisha maandalio ya makada ambao walitarajiwa kufanya kazi muhimu sana ya kuwaelimisha Umma kisiasa ili kupambana kikamilifu kabisa na ukoloni wa Kireno siku za usoni.

Vyama vya ukombozi vyote vya Afrika vinamatatizo na adui mmoja yule yule anaye ni ubeberu na silaha yake unyonyaji na ugandamizaji kitaifa. Kwa msingi huo mapambano ya vyama vyote vya ukombozi katika Afrika yanahusiana kwa kila hali. Kwa hiyo katika shabaha zake Frelimo ilieleza kwamba itashirikiana na vyama vingine vyote vyenye fikra kama zake katika makoloni ya Wareno, na pia kitashirikiana na vyama vingine vya kitaifa vya Ukombozi vya nchi zote. Hata hivyo kutokana na mwenendo uliofuatwa na Frelimo, kifungu cha 14 kilikuwa cha maana zaidi kwani kilitamka kwamba shabaha ya Frelimo ilikuwa ni kupata mahitaji yote kwa ajili ya kujilinda na kuwawezesha watu wa Msumbiji kupigana na Ukoloni wa Mreno kikamilifu.

Kifungu hiki cha maazimio ya mkutano Mkuu kilionyesha wazi wazi kabisa njia ambayo ingalifuatwa na Frelimo katika mapambano yake zidi ya Mreno. Frelimo ilianzishwa kwa madhumuni ya kupambana kivita kwa kutumia silaha zidi ya Mreno. Ni wazi kabisa kwamba katika hali hii siyo viongozi wote waliokuwapo katika mkutano huu walizingatia maana ya kauli hii na kwa kweli wengi hawakuamini kwamba jambo hili lingaliwezekana, na hata kama watu wangalijiingiza katika vita hivyo, viongozi hawa waliona ingalikuwa vigumu kujiunga na Umma katika jambo hili la hatari. Viongozi hawa walishindwa kulikataa tamko hili wazi wazi kabisa bali waliliunga mkono kwa matumaini kwamba litabakia ni tamko tu la karatasi. Lakini ndugu Mondlane na wachache wenzake waliokaribu naye hawakuwa natania. Maana hata wakati Mkutano huu ulipokuwa unaendelea kikosi cha kwanza cha makada ambao hapo baadaye wangalijiunga na Frelimo, kilikuwa tayari kiko njiani kuelekea Algeria na nchi nyingine kwa kupata mafunzo ya kijeshi.

Kama historia ya vyama vya kitaifa vya ukombozi vya Bara zima la Afrika ingaliandikwa, ingalionekana kwamba watu wa

Msumbiji walikuwa wa mwisho kuunda Chama chao cha Frelimo. Kwa mfano Chama cha ANC cha Afrika ya Kusini kilianzishwa mapema mnamo 1912. Katika Zimbabwe ZAPU kilikuwa kimeanzishwa mnamo 1958 na nchini Namibia SWAPO kilikuwa kimeanzishwa mnamo 1960. Wakati Chama cha Frelimo kilipokuwa kinaanzishwa Msumbiji, Chama cha MPLA cha Angola kilikuwa tayari kiko vitani tangu mwaka 1961.

Lakini matukio ya kihistoria hayako sawa kwa kila jambo na kila sehemu, yanatofauti zake. Hivyo wananchi wa Msumbiji waliweza kuchukua hatua za haraka na kutimiza mambo ambayo yangalichukua miaka mingi, katika muda mfupi wa miaka miwili au mmoja tu. Wananchi wa Msumbiji waliweza kuunganisha shughuli za kuanzisha Frelimo na kuanzisha mapambano ya kisilaha wakati ule ule mmoja. Ni kweli kwamba mlio wa kwanza wa bunduki ulisikika baada ya miaka miwili kupita, lakini ni kweli pia kwamba uamuzi wa kupambana ana kwa ana na Mreno ulipitishwa katika kikao hiki cha kihistoria cha Frelimo mnamo Septemba, 1962.

Uanzishaji na hata uimarishaji wa Frelimo peke yake, kilikuwa ni kitendo kikubwa na kilionyesha hatua kubwa sana katika mapambano zidi ya Mreno, hasa tukizingatia hali halisi ya Msumbiji wakati ule. Haiwezekani kulinganisha Msumbiji na Zimbabwe au Afrika ya Kusini, ambako kuna makabila makubwa machache tu hata inawezekana lugha ya kabila moja kueleweka na makabila mengine. Hali ya Msumbiji ni tofauti kabisa, nchi hii ilikuwa na makabila 70 ambayo yanatumia lugha tofauti. Lugha chache sana kati ya hizi sabini zilikuwa zimeandikwa, kama ilivyokuwa katika Afrika ya Kusini; hivyo kulikuwa na maandishi kidogo sana juu ya watu wa Msumbiji katika lugha yao. Kwa kweli ni kwa sababu hii, kwamba utakuta watu wa Msumbiji wanasikilizana kwa kutumia lugha ya kigeni—Kireno. Hata hivyo tofauti hizi zote za lugha zilifunikwa kabisa kutokana na mwamko imara wa kisiasa na kumbukumbu za mateso na kunyonywa walikofanyiwa Wanamsumbiji.

Chama cha Frelimo kilikuwa ni cha mwisho kabisa kuanzisha chama cha kisiasa cha kitaifa, lakini uamuzi wake wa kuanza moja kwa moja na mapambano ya ana kwa zidi ya Mreno, ulikiweka chama hiki katika msitari wa mbele kabisa katika mapambano ya Ukombozi kusini mwa Afrika. Kitendo hiki kiliwawezesha watu wa Msumbiji kupiga hatua ya haraka; kwani ndani ya mwaka ule mmoja wananchi hawa walikuwa wamesafiri

safari ndefu ambayo iliwachukua wengine makumi ya miaka. Wakati katika 1962 watu wengine walikuwa bado hawajajiingiza katika vita zidi ya mkoloni, wengine walikuwa wanangojea kulipua risasi za kwanza.

Uongozi madhubuti wa Mondlane unaonekana katika mambo yote haya makubwa na ya maana, yaani uanzishaji wa Frelimo na uamuzi wa kuanza mapambano ya ana kwa ana. Ndugu Mondlane alielezea wazi kabisa tangu pale awali kwamba hatajihusisha na Chama cho chote ambacho hakikuwa na sifa ya Chama cha Kitaifa. Pia hakufikiri wala kuamini kwamba wakati ulikuwa umewadia kwa kuanzisha Chama cha Wafanyakazi na Wakulima ambacho kinaimani yake katika ujenzi wa Ujamaa. Na kwa kweli hatua ya namna hiyo kwa wakati ule ingalikuwa ni makosa makubwa, kwani hali za kihistoria hazikuruhusu. Hata hivyo, matukio yalionyesha baadaye kwamba mapambano ya kitabaka yalikuwa yameanza. Lakini kwa wakati ule, makada ambao walikulia katika mapambano haya na walikuwa wameshaamka Kisiasa, walikuwa wana mawazo safi na walielewa kabisa juu ya mwenendo na mwelekeo wa Chama cha Ukombozi cha Msumbiji. Hivyo basi chama cha kitaifa kilikuwa ndivyo kinafaa na kuzingatia matakwa ya Wanamsumbiji.

Kuna baadhi ya viongozi wa vyama vya wafanyakazi katika mapambano ya kitaifa zidi ya ukoloni ambao wanafuata njia ya mapinduzi kutokana na kuelewa kwao kwa kanuni za kimsingi za jamii ambazo zinaonyesha mgongano ya kihasama ambayo inaweza tu kutatuliwa kwa kuangusha mpango wa uchumi wa kibepari. Kwa njia hiyo wanatumia uvamizi wa majeshi kama ilivyotendeka huko Urusi 1917 au katika Vita vya Umma vya Uchina, Vietnam na Cuba. Ndugu Mondlane alikuwa na sababu zake tofauti kabisa alipokiongoza Chama cha Frelimo kushika silaha kumkabili Mreno. Kutokana na uzoefu wake alitambua kabisa kwamba kama walivyoganda katika vyeo vyao vya kidhalimu viongozi wa Afrika ya Kusini akina Malan na Verwoerd, vivyo hivyo haitakuwa rahisi kung'oa sala za Wareno kutoka katika kiti chake cha ukandamizaji. Uzoefu wake juu ya Afrika ya kusini pamoja na vyama vingine vya Ukombozi vya kitaifa alipokuwa katika Umoja wa Mataifa; ulimwonyesha wazi wazi kabisa kwamba wote wale waliotumia njia ya usabili, kutotumia nguvu katika kudai uhuru walijikuta wamekwama katika mgogoro. Ndugu Mondlane alitambua kabisa kwamba kutokana na hali halisi ya Msumbiji si busara hata kidogo kutumia usabili

katika kudai Uhuru wa nchi hiyo. Hivyo kutokana na uamuzi wa kutumia silaha ya vita zidi ya Mreno, ndugu Mondlane alikuwa ameiweka Msumbiji katika mkondo mmoja wa wananchi wa Angola na Guinea Bissau ambao pia walikuwa wamechukua hatua hiyo. Matokeo yake yalikuwa kwamba vyama vingine vya ukombozi vililazimika kuchukua njia hii ya mapambano ya ana kwa ana zidi ya mkoloni, ingawaje vyenyewe hapo awali vilipendekeza usabili. Kwa hali ya mambo kisiasa yalivyokuwa kusini mwa Afrika vyama vyote vya Ukombozi vilishika silaha kupigania uhuru wao.

# 4

# Mapambano kwa Silaha

KWA KAWAIDA KUTOKANA na hali halisi ya mazingira ya nchi ambamo uonevu na unyonyaji umetumika kuwatesa wakulima na wafanyakazi, mbinu mbali mbali zimetumika, zidi ya udhalimu huu wa kikoloni na kinyonyaji ili kujipatia uhuru kwa wakulima na wafanyakazi. Mbinu mojawapo ni ile iliyotumika Urusi wakati chama cha wateule cha Bolshevik kiliponuia maarifa yaliyotolewa na Marx na Engels. Ndugu wanamapinduzi hawa walitoa mawazo kwamba mapambano ya kitabaka katika jamii ya kisasa baina ya wafanyakazi na mabwanyenye, lazima yawe na lengo la kuangusha kabisa mpango wa uchumi wa kibepari na mahali pake pengine msingi imara wa uchumi wa kisoshalisti. Chama hiki cha Bolshevik kikiongozwa na ndugu Lenin kilifanya mapinduzi nchini Urusi kwa msingi huu. Ndugu Lenin aliwapika wafanyakazi ki-siasa kutokana na imani yake kwamba ni wafanyakazi tu ambao wangalikuwa katika mstari wa mbele katika kuleta mapinduzi ya misingi ya jamii katika Urusi, kwa kutumia chama cha wateule cha Bolshevik. Wakati ulipowadia ambapo watawala walipungukiwa uwezo wa madaraka na ambapo watu walikuwa wanahitaji mabadiliko ya serikali chama cha Bolshevik kiliwataka na kuwaongoza wafanyakazi na hata wakulima kuchukua madaraka ya serikali. Wafanyakazi hawa waliitikia wito huu mnamo mwezi wa Oktoba 1917 walichukua uongozi wa serikali na kufungua ukurasa mpya kabisa wa mapambano kati ya wanyonyaji na wanyonywaji na pia kati ya mataifa yanayogandamiza na kuonea na mataifa manyonge. Kwanza kabisa madaraka yalinyakuliwa mjini lakini baadaye ushindi huu uliimarishwa katika sehemu za vijijini. Mapinduzi haya ya Urusi yalikuwa ya haraka kabisa na matokeo yake yalionekana baada

ya muda si mrefu nchini Urusi.

Ndugu Mao Tse Tung yeye katika jitihada ya kupambana na ubeberu alifuata misingi hiyo hiyo. Kwa kauli tangu awali kabisa alitambua kwanza chama cha kikomunisti cha Uchina kilitakiwa kifuate misingi ya Marx na Lenin. Kwa kutumia mawazo ya ndugu Marx, katika hali halisi na mazingira ya Uchina, Mao Tse Tung alitambua kwa uwazi kabisa kwamba watu wa China hawana budi kufuata au kuleta mapinduzi kwa kutumia wakulima wakiongozwa na tabaka la wafanyakazi. Alitambua kwamba mapambano haya yangalichukua sana Vita vya Umma na kutumia vita vya msituni mapambano haya yatakuwa marefu na magumu ambayo yangaliendelea hatua kwa hatua; kwanza yangalianza kwa kuwa na kanda maalum za vita vya msituni, halafu sehemu zilizokombolewa na baadaye kuziteka sehemu za vijijini (mashambani) zinazozunguka miji na mwisho kabisa yangalishia kwa kuiteka miji yenyewe yote. Kwa muhtasari ndugu Mao Tse Tung katika maandishi yake *The People's Democratic Dictatorship* alisema kwamba: "Tumepata uzoefu wa maana sana na wakutosha. Tumetumia silaha za aina tatu zidi ya adui zetu na tukawashinda kabisa. Tulihitaji chama chenye nidhamu ya hali ya juu kabisa kikiongozwa na moyo wa kimapinduzi wa Marx na Lenin, chama kilichotumia na njia ya kujikosoa na ambacho kinahusiana moja kwa moja na umma. Pili tulihitaji jeshi la wananchi likiongozwa na chama hiki. Tatu ni muhimu kuwa na umoja wa tabaka zote za wanamapinduzi na vikundi vya kimapinduzi vikiongozwa na chama cha aina hiyo."

Mategemeo haya hasa yalihusika zaidi katika kuleta ushindi nchini Uchina na hata Vietnam na Korea; na mbinu hizi zimeonyesha kuwafaa wananchi popote duniani walipopambana na ubeberu; hasa katika makoloni ambako tabaka la wafanyakazi ni dogo sana katika sehemu za uzalishaji mali viwandani. Jambo moja la maana sana la kuzingatiwa katika makoloni ni kwamba, wakoloni hawakujijenga sana katika sehemu za mashamba/vijijini, hapa hasa ndipo paliposababisha kuanguka kwa utawala dhalimu wa kibeberu. Hata hivyo wananchi wa Vietnam walipata ushindi wao kwa kutumia mbinu zote mbili, ile ya Warusi na Wachina. Katika mwaka 1945 ushindi wa Vietnam ulitokana kwa kutumia uvamizi wa majeshi (kwa silaha) njia ya ndugu Lenin. Baadaye ndugu wa Vietnam waliwashinda mabeberu kwa kutumia vita vya umma ambapo maarifa ya vita ya msituni

yalitumika kama mtengamano wake. Mbinu hizi siyo tu ilimwondoa na kumfukuza kabisa mkandamizaji na mnyonjaji beberu bali ulileta mwisho wa wanyonyaji wote na kufungua sura mpya ya mpango wa maisha na Uchumi wa Kisoshalisti-kijamaa.

Lakini budi tuzingatie ukweli kwamba kabla wananchi waliokinyonywa na kuonewa katika makoloni ya Mreno hawajaamua kutumia mabavu katika mapambano yao ya kujikomboa kulitokea jitihada ya mwisho ya wasabili kujaribu kuwakatisha tamaa ndugu wasishike silaha. Jitihada hii ilijitokeza katika mkutano mmoja uliofanywa mjini Delhi uliotishwa na Baraza lihusikalo na Afrika lenye makao yake makuu nchini India. Vyama vya ukombozi vikiwa ni pamoja na vyama vya Msumbiji na Angola viliwakilishwa katika mkutano huu. Mtu mmojawapo aliyeamini sana usabili alikuwa ni Monarji Desai mwanachama mashuhuri kabisa wa chama cha kitaifa cha India (Indian National Congress). Ndugu huyu alitoa hotuba ndefu akikazia uzuri wa usabili katika mapambano zidi ya ubeberu. Maelezo ya huyu ndugu yalikuwa si ya kweli hata kidogo na yalitoka tu bila kuaminiwa na Desai mwenyewe kwa dhati na hata hayakulingana na hali halisi ya mambo ilivyo hata kwa India yenyewe. Wakati ule chama cha Indian Congress kilikuwa kimeamua kutumia mabavu kama ndiyo njia pekee ya kuikomboa Goa kutoka makucha ya ubeberu wa Kireno! Hata hivyo wajumbe wa mkutano huo kutoka Afrika waliupinga kabisa msimamo huo, na hayati Pio Pinto, msoshalisti kutoka Kenya ambaye alijihusisha sana na mapambano ya wakulima zidi ya udhalimu wa Kiingereza alielezea mawazo ya wengine kwa muhtasari tu alipotamka kwamba: "Sisi sote tungalipenda sana kudai uhuru wetu kwa njia ya amani, lakini unapojikuta unapambana na utawala ambao unakataa kusikiliza maombi yetu basi hakuna njia nyingine bali ni kutumia mabavu."

Zilikuwapo sababu nyingine pia ambazo zilimfanya ndugu Mondlane kukataa usabili, kwamba ulikuwa haufai kwa umma wa Msumbiji. Aliona wazi kabisa kwamba tawala za Salazar na serikali ya chama cha Afrika ya Kusini zilikuwa zinafanana kabisa. Alikuwa amekwishaona jinsi vyama vya siasa vya India (Indian National Congress) na chama cha ukombozi cha Afrika (African National Congress) ambayo vilitumia njia ya amani kudai uhuru vilivyoshindwa kabisa. Mapinduzi ya Msumbiji yalikuwa hayana historia ya utamaduni wa usabili au amani bila vitendo wala mapambano ya aina yoyote kwa njia ya amani.

Watu wa Msumbiji hawakujua njia nyingine yoyote ya kudai ukombozi wao bali walifahamu utumiaji wa nguvu tu; Mapambano ya ana kwa ana. Ndugu Mondlane kwa upande wake aliwatarishia umma wa Msumbiji walioamini mapambano ya silaha, chombo cha kuwaongoza, yaani chama cha kitaifa cha ukombozi, na lengo la kufikia.

Ndugu Mondlane alitambua kwamba njia nyingine ambayo hutumika katika mapambano zidi ya ukoloni, yaani migomo na ususiaji itumiwayo na wafanyakazi, isingalileta uhuru kwa Msumbiji. Hata hivyo hakufuta kabisa uwezekano wa kutumia mgomo. Kwa kweli aliamini kwamba mgomo ingaliweza kutumiwa katika hatua fulani za mapambano; lakini siyo kama ndiyo njia pekee ya mapambano. Iwapo yote, ni kweli kwamba njia ya mapambano ya amani yaliyotumika na wafanyakazi wa koloni la Mreno la Msumbiji yalikuwa ni ya maana sana. Wafanyakazi wengi sana walishiriki katika mgomo mkubwa wa wachimba migodi ya dhahabu katika Witwatersrand mnamo 1946. Kama ilivyokuwa Afrika ya Kusini, ndugu wa Msumbiji walizuiliwa kwa sheria wasiojiunga katika vyama vya wafanyakazi, kwa sababu vyama vya wafanyakazi vilivyotambuliwa na serikali, ni vile vya watu weupe tu. Hata hivyo uzoefu wa mgomo huu ulijitokeza wazi wazi kabisa mwaka mmoja uliofuata. Ndugu Mondlane alinena kwamba: "Mnamo 1947 hali ya kutoridhika kwa upande wa wafanyakazi, ikiambatana na mwamko wa siasa ulizaa msururu wa migomo katika magati ya Lourenco Marques na hata katika mashamba makubwa ya jirani." Mgomo huu pia ulisababisha maasi yaliyotetereka bila msingi imara ya mwaka 1958 katika Lourenco Marques.

Askari wa Salazar pamoja na majeshi ya Ureno yaliwatendea unyama wafanyakazi na hata wahalifu wengine wote kwa kuwafukuza kazi na mamia kuchapwa viboko, kuteswa na hata kuuawa, au wakati mwingine wahalifu waliachwa tu wakaoza na kufa pole pole. Ukatili wa aina hii pia ulitendwa na mafashisti wa Afrika ya Kusini katika kutumia bunduki na hata isingeli kuwalazimisha wafanyakazi kuchimba madini ya dhahabu na almasi. Hivyo mnamo mwaka 1956 wafanyakazi waligoma tena Lourenco Marques lakini mgomo huu ulisababisha vifo vya Wanamsumbiji 49 kwa kupigwa risasi na askari wa Ureno. Vifo hivi vilidhihirisha kujitoa mhanga kwa wafanyakazi katika kupigania haki lakini matokeo yake hayakuonyesha mafanikio yoyote ya maana kama walivyotaka wafanyakazi. Hivyo, ndugu Mon-

dlane baada ya utambuzi wa upungufu wa mbinu hizi, aliamua kubadilisha mtengamano. Baada tu ya 1962 Mondlane alitambua kwamba sasa mkazo utiliwe sehemu za mashambani (vijijini) badala ya mijini. Katika baadhi ya maandishi yake Mondlane anasema kuwa mnamo 1962-63 Frelimo iliendesha migomo ya chini chini. Msururu huu wa mgomo ulitokea katika miji ya Lourenco Marques, Beira na Nacala. Matokeo yake yalikuwa mabaya zaidi ya migomo iliyotangulia 1947-48 na 1956. Wakati huu watu wengi mno walipigwa risasi na maelfu kuteswa vikali kabisa na askari wa Ureno. Ndugu Mondlane anatoa maelezo ya uzoefu wake juu ya jambo hili kwa muhtasari tu kuhusu mbinu hizi za mapambano akisema: "Umma na hata viongozi wamevunjika moyo kabisa kutokana na kushindwa kwa migomo na unyama ufanywao na askari wa Kireno wakati wa migomo hii. Umma na viongozi hawaoni tena kuwa migomo ni silaha ya maana kisiasa katika Msumbiji."

Ndugu Mondlane alitambua kabisa kwamba vita vya Msumbiji zidi ya mkoloni (Ureno) lazima vichukue sana ya vita vya umma vinavyotumia maarifa ya vita ya msituni. Hakulielezea kiwazi wazi jinsi hiyo jambo hili lakini alitambua kabisa kwamba mbinu walizotumia Warusi kuchukua madaraka haikuwa na manufaa kwa kuzingatia hali halisi ya umma wa Msumbiji. Katika kusisitiza jambo hili ndugu Mondlane alisema: "Jumla ya watu waishio mjini na kufanya kazi za mshahara katika Msumbiji walikuwa chini ya nusu milioni. Jumla ya watu wote wa Msumbiji wakati ule ilikuwa milioni saba. Chama cho chote cha kitaifa ambacho hakina mizizi yake katika sehemu za vijijini kilikuwa na hatari ya kushindwa." Kutoka na hali hiyo mipango na matayarisho ya awali kabisa ya mapambano ya vita vya msituni yalitendeka katika sehemu za mashambani hasa katika majimbo ya kaskazini mwa Cabo Delgado na Niassa.

Kabla mapambano haya kwa silaha hayajaanzishwa rasmi, mambo mawili muhimu yalibidi yatendeke kwanza. Suala la elimu ya siasa kwa umma wa Msumbiji lilichukua nafasi ya kwanza kufikiriwa na suala la pili lilikuwa ni mafunzo ya kijeshi kwa makada wa Frelimo. Masuala haya yalikuwa ya muhimu sana na yalihusiana mno; na yote yalitiwa katika mambo makuu ya kufikiriwa kabla ya jambo lingine lolote, hasa katika miaka kati ya 1962 na 1964 ambapo risasi za kwanza zilifyatuliwa Msumbiji. Algeria ilipata uhuru wake baada ya mapambano ya vita mapema mnamo miaka ya sitini, pamoja nayo zilikuwako nchi nyingi-

ne nyingi zilizopata uhuru wao kwa vita vya maneno tu bila kushika silaha. Serikali ya Bella ilikubali kwa moyo mmoja ombi la Frelimo kufundisha makada wake mafunzo ya kijeshi na ulipofika 1964 jumla y makada 250 wa Frelimo walikuwa wamefuzu ya mafunzo ya kijeshi. Ndugu hawa ndio waliokwenda moja kwa moja msumbiji wakiwa na imani kabisa kwamba wanapigana vita vya haki na kwamba siku moja ushindi utakuwa ni kwa wanamsumbiji. Wakati ule, ndugu Filipi Magaia ndiye alikiongoza kikosi hiki cha vita vya msituni na baadaye Magaia aliteuliwa kuwa mkuu wa majeshi ya Frelimo. Ndugu Magaia alipoteza maisha yake akiwa katika msitari wa mbele kupigania haki ya kujitawala kwa Msumbiji, hivyo alikuwa ni kiongozi wa kwanza kabisa kuuliwa na Wareno vitani. Katika mkutano mkuu wa pili wa Frelimo ndugu Mondlane alitoa heshima kwa jemedari hodari huyu Magaia kwa kusema: "Ingawa ndugu Magaia hakuwepo wakati kamati kuu ya Frelimo ilipoamua kuanza vita vya ana kwa ana; lakini alitunukiwa heshima kuu ya kuongoza Idara ya ulinzi na usalama na aliongoza mapigano kwa ujasili na maarifa mpaka siku yake ya mwisho ya kifo chake. Ninawaombeni ndugu msimame kwa heshima ya ndugu Magaia."

Pia mtu mwingine mashuhuri sana katika uwanja wa kijeshi na siasa ndani ya Frelimo nchini Msumbiji alikuwa ndugu Samora Moises Machel. Mondlane alitoa heshima na sifa zake na Samora aliposema: "Mwanamsumbiji mwingine jasiri ambaye mchango wake katika mapambano haya unahitaji kusifiwa ni kiongozi wa sasa wa Idara ya Ulinzi, Samora Moises Machel, ambaye aliongoza makambi ya mafunzo ya kijeshi na siasa. Msimamo wa kisiasa na nidhamu ya kijeshi ambayo ndugu Samora ameingiza katika kichwa na mioyo ya wapiganaji hawa vimo ndani ya maisha ya kila siku ya askari wa msituni wa Msumbiji ambao sasa wanatumika kama msingi mahsusi ya mapambano ya kujikomboa, jambo ambalo kama lisingalikuwapo basi hata mapambano yetu yasingaliendelea vyema kiasi hiki katika miaka mitatu na nusu ya nyuma." Ndugu Mondlane hakufahamu kuwa kwa kusema maneno hayo alikuwa anamteua mrithi wake ambaye angalikuwa rais wa Frelimo. Mkazo ambao ndugu Mondlane aliuweka katika kuwaelimisha watu kisiasa kama ndilo jambo la awali kabla ya mengine yote katika mapambano inatokana na jinsi Mondlane alivyozingatia uzoefu wa ndugu wa Vietnam, Uchina na Korea katika mapinduzi yao; na hii ilidhihirisha wazi kabisa jinsi gani Mondlane alikuwa anataka

kuutumia uzoefu huu katika mapambano ya Msumbiji. Alitambua wazi kabisa kwamba kiini cha mapambano ya ana kwa ana ya majeshi ya Frelimo ambayo yangalikuwa ndiyo hasa majeshi ya ukombozi hapo baadaye hayana budi yawe na msingi na kuungwa mkono na watu wa Msumbiji, badala ya kuwa chombo kisichohusiana na umma.

Baada ya makada waliohitimu mafunzo ya kijeshi kurejea budi waende wakaishi na kuwa sehemu maalum ya umma hasa wakulima mashambani. Vile vile umma wa Msumbiji lazima uanzishwe kisiasa hivi kwamba waelewe aina ya mapambano haya na kwa sababu gani lazima wapigane na pia waelewe ni vita zidi ya adui gani. Hii hasa ndiyo sababu iliyofanya elimu ya siasa kwa umma iendeshwe sambana na mafunzo ya kijeshi ya makada. Mkazo maalum ulitiliwa kuelemisha umma wa majimbo ya Cabo Delgado na Niassa. Mondlane katika maandishi yake anasema kwamba: "Karibuni wote waliokusanyika mjini Dar es Salaam kuunda chama cha Frelimo walikuwa ni sehemu ya majeshi ya siri au chini chini nchini Msumbiji. Msingi wa chama ambao ulikuwa unahitaji kukomazwa na kupanuliwa ulikuwa umewekwa na vyama vitatu vile tulivyotaja hapo awali vilivyoungana katika wilaya na majimbo mbali mbali vikiwa ni pamoja na chama cha wanafunzi cha Nesam (Ndugu Mondlane alihusika na chama hiki) bila kuwasahau ndugu wananchi walioshiriki katika chama cha ushirika kilichoshindwa kuendelea katika Msumbiji ya kaskazini. Shabaha na madhumuni ya chama cha Frelimo yalitarajiwa kuelezwa kwa umma wa Msumbiji kwa kutumia vyama hivi; watu wangaliwekwa na kuishi katika utaratibu wa mashina na kiwango chao cha mwamko wa siasa kilingaliinuliwa na kusihusianisha shughuli za mashina. Masuala haya yalitendeka kwa kutumia watu waliofanya shughuli za chini chini kwa kutoa maandishi vijitabu vidogo vidogo na mbinu za kuwatumia watu wa msituni kupeleka habari."

Waenezi wa siasa ya Frelimo hawakuwa ni watu waliopata mafunzo ya miaka mingi kuhusu vyama vya siasa; wala hapakuwa na mgogoro wowote juu ya msimamo uliosawa na usio sawa. Mambo haya yangalifuata baadaye. Lakini mawazo ya kisiasa ambayo yalitolewa na ndugu hawa kwa umma yalikuwa ni mazito kimsingi. Jambo lingine lililokuwa ni la maana kwa umma wa Msumbiji ni kwamba wale makada ambao walikuwa wamerejea kutoka mafunzoni walikuwa ni watoto wao na ndugu zao; na mafunzo ya kijeshi waliyoyapata yaliwabadilisha kabisa

wakawa ni watu wanaofahamu nini la kufanya na lipi wanalitaka badala ya kuwa watoto wajinga wasiojua kitu kama vile awali. Makada hawa waliwatia moyo baba zao, ndugu zao na dada zao wajomba na shangazi zao kwamba Mreno siyo Mungu mdogo, yeye ni mtu na anaweza akapigwa na akapigika. Ujumbe waliokuja nao kutoka chama cha Frelimo ulikuwa ni kwamba wote lazima wasaidie kupigana na wadhalimu wa Kireno. Ujumbe huu ulikuwa na maana kwamba uhuru unaweza kupatikana tu ikiwa wote watasimama imara kwa pamoja na kuungana katika mapambano haya. Kwa upande wa Frelimo kama ilivyokuwa katika vyama vingine vya kimapinduzi, mwamko wa siasa ulipanda kutokana na kushiriki kikamilifu na kujihususha katika mapambano, tangu matayarisho hadi uanzishaji wa mapambano yenyewe ya ana kwa ana. Hivyo basi tunaweza kusema kwamba elimu ya siasa ilihusu mambo muhimu machache tu. Kwa hali halisi ya Msumbiji hili tu ndilo lililokuwa jambo la maana.

Ili shughuli za vita vya msituni vifanikiwe vinahitaji kuwa na mahali pa kuanzia au pa kusimamia. Wataalam wa vita hivi vya msituni wanaamini na kusisitiza kabisa kwamba jambo hili ni muhimu sana. Hivyo basi mwandishi Giap katika vitabu vyake *Peoples War* na *Peoples' Armies* anasema kwamba: "Hakuna mtu atakayezungumza juu ya mapambano ya silaha na ujenzi wa majeshi ya kimapinduzi bila kutaja tatizo la askari wa nyuma. Tatizo hili ni la maana sana kitaalam na ni muhimu kwa kuzingatia matokeo ya mapambano ya silaha na katika ujenzi wa majeshi." Sehemu za kuongezea nguvu majeshi ya msituni msingi katika mapambano ya ukombozi zinapatikana katika nchi za kiafrika. Chama cha ukombozi cha Algeria NLF kilikuwa na msingi wake katika taifa huru la morveco ambapo chama cha Angola cha MPLA kilitumia taifa huru la Kongo-Brazzaville. Kwa upande wa Guinea Bissau ndugu Sekou Toure aliruhusu nchi yake Guinea itumike kutayarishia majeshi ya msituni ya Guinea Bissau. Kwa upande wa Frelimo Rais Nyerere alikuwa amekwishapendekeza kwamba Tanzania ingalikuwa msingi wa matayarisho ya majeshi ya Msumbiji. Ikiwa labda siku moja Botswana nayo itashawishika kuwaruhusu wapigania uhuru kuitumia nchi hiyo kama msingi wao, basi hakuna wasiwasi wowote kwamba hatua hiyo itaongeza shughuli za mapambano ya vita vya msituni ndani ya Afrika ya Kusini.

Ndugu Mondlane aliyakubali mapendekezo ya Rais Nyerere hali kuwa anatambua wazi kabisa maana yake nini kwa upande

wa Tanzania. Ndugu Mondlane alikiri kabisa kuwa umma wa Msumbiji ulikuwa na deni kubwa sana lisilolipika kwa Rais Nyerere na watu wa Tanzania, aliposema kwamba: "Ili kufuatia kikamilifu mafunzo haya, kuunganisha shughuli zote za vikundi mbali mbali vya wapigania uhuru na kuwatayarisha ili kupigana ndani ya Msumbiji ililazimu tutafute nchi rafiki, jirani na sehemu za mapambano ya vita; ambayo ingalituruhusu tuanzishe na kufungua angalau kambi moja tu katika nchi hiyo. Ni lazima uitilie mkazo kabisa hapa kwamba jambo hili ni zito sana. Nchi yoyote ambayo inaruhusu ardhi yake itumike kutayarishia aina hiyo ya jeshi, japo kama ni kwa muda tu, lazima ipambane kiume na matatizo makubwa sana. Kwanza kutakuwa na matatizo ya ndani ya nchi hiyo yaletwayo na jeshi ambalo limo nchini lakini haliko katika mamlaka na milki ya serikali ya nchi hiyo. Halafu yapo matatizo yahusianayo na usalama wa Taifa na hata matatizo yahusuyo uhusiano baina ya nchi. . . . Hivyo basi, Tanganyika ilipokubali kutusaidia ni wazi kabisa kwamba ilikuwa inachukua hatua ya ushujaa kabisa."

Kitu ambacho hakukisema ndugu Mondlane, lakini ni kitu kinachofahamika kwa ujumla ni kwamba nchi zinazoruhusu majeshi ya wapigania uhuru kutumia ardhi yao kwa mfano Guinea, Kongo Brazzaville na Tanzania zimepatwa na matatizo ya kupigwa sehemu za vijiji vyao, au vitendo vingine vya uchokozi vya Wareno.

Kama tutaangalia nyuma kidogo na kuona mambo yaliyotokea tutagundua kwamba kuanzishwa kwa mapambano ya silaha baada ya miaka miwili ya kuzaliwa chama cha Frelimo, ilikuwa ni hatua iliyosaidia sana kuokoa uhai wa chama hiki. Ilikuwa imekwishaanza kuwa ni tabia ya vyama vingi vya ukombozi vyenye makao yake nchi nyingine kujiingiza na kupoteza muda katika mambo mazito ya ugomvi hasa baina ya viongozi; kugawanyika kwa vyama. Matatizo haya mengine ni ya ki-itikadi lakini mengine yanatokana na upweke na ubatilisho. Katika migongano hii ambayo iliishia katika vita au ugomvi kati ya watu si ajabu kuona kwamba vikundi fulani vilivyo-pigana vilitumia bunduki na mabomu kupigana wao kwa wao badala ya kuyatumia mabomu haya ya mkono kwa kumpigia adui—mtesaji na mnyonjaji. Katika hali kama hiyo ni rahisi kutambua kwamba vikundi vya wapigania uhuru vinaweza vikatumiwa na mataifa ya Magharibi ambayo yana madhumuni ya kujiinua na kuvuruga na hata kuharibu kabisa shughuli za vyama vya kitaifa vya uko-

mbozi. Mara nyingi katika mikutano ya kuanzisha chama wajumbe huwa na shauku na kupanda mori na kuamua kwamba watakuwa tayari kutoa kitu walicho nacho kufanikisha mapambano hayo. Lakini, baada ya mkutano kuisha baadhi ya wajumbe hulegalega na kusita, na wakati mwingine fitina hutokea na hali ya uhasama, chuki na wivu hwatawala mioyoni mwao. Jambo hili siyo rahisi kuliepuka katika chama kichanga, na mahali ambapo upendo wa mwenendo wa siasa ya nchi na moyo katika mapambano haujakomaa kuliko tamaa za kutaka kujibandika vyeo na tamaa nyingine za kibinafsi.

Frelimo ni chama kilichozaliwa kutokana na muungano wa vyama vya siasa vitatu, na kama ilivyo kawaida ya choyo ya binadamu machukizo yalitegemewa kutokea maana kungalikuwa na Rais mmoja tu wa chama cha Frelimo na siyo watatu na pia kungalikuwa na katibu wa chama mmoja tu. Hivyo kulitokea vikundi vya watu wasioridhika na hali ya mambo yalivyokuwa. Ndugu Mondlane alitaja mfano mmoja wa jambo hili kwani baada ya Rais wa zamani wa Udenamo kushindwa kuungwa mkono maombi yake ya kugombea Urais wa Frelimo, alitoka na kuondoka Tanganyika, na alipokuwa katika nchi nyingine ya Afrika alitangaza kuvunjika kwa chama cha Frelimo na wakati huo huo akatoa wito wa kuunda chama kingine cha siasa. Lakini alikuwa akijisemea yeye binafsi na wachache wapenda makuu wenzake, kwani hakuungwa mkono hata kidogo katika rai yake hiyo. Hivyo aliendelea kuzunguka toka nchi moja hadi nyingine akibisha kwamba Udenamo haiko pamoja au ndani ya Frelimo.

Ndugu hayati Mondlane alitambua kabisa kwamba masuala haya hayawezi kuinuliwa katika hali ya mabishano ya maneno bali kwa kutumia mbinu za kujishirikisha kikamilifu kabisa katika mapambano haya. Hivyo basi ili kuzuia Frelimo isigawanyike alianza moja kwa moja kutayarisha umma na makada wa Frelimo tayari kwa mapambano ya ana kwa ana. Alifahamu kwamba watu wanaofanya jambo wakiwa wana lengo moja kila wanapokutana na kujadiliana juu ya matatizo yanayowakabili katika mapambano yao, basi kitendo hiki husaidia kuwaunganisha pamoja na kusahau kabisa tofauti zao za ukabila wala lugha. Alifahamu wazi kabisa kwamba kimsingi, Frelimo ilikuwa ina viini vya kifo cha chama hiki ikiwa haikupata mwongozo unaofaa. Alisema: "Mchanganyiko wa wanachama wa Frelimo ulikuwa na habari fulani na faida pia. Sote tulitoka katika pande zote za Msumbiji na ni watu wenye asili ya maisha mbali mbali,

lugha zetu tofauti na pia watu wenye isimu mbali mbali utaifa, dini na historia ya jamii na kisiasa tofauti wote waliwakilishwa katika mkutano mkuu huu wa 1962." Japo ni hivyo walipoanza kufanya kazi kwa ushirika na kuungana katika mapambano ya ana kwa ana zidi ya ureno, umoja wa makabila na watu hawa ulijitokeza na kuwa ni umoja wa Taifa zima. Wakati sauti au minong'ono ya mifarakano katika tabaka fulani za wasomaji na wote wale waliopendelea mwenendo wa mpango wa uchumi na maisha ya kibepari, chama cha Frelimo kilikuwa kina umri wa miaka mitano, mitatu kati yao ikiwa ni miaka migumu ya mapigano msituni.

Siku ambayo ni ya kihistoria na ambayo ilikuwa inangojewa kwa hamu kwa mda mrefu katika mapinduzi ya Msumbiji ni tarehe 25 Septemba, 1964. Tangazo la kwanza vita hivi lilikuwa na maana kubwa sana kwa ndugu wa Msumbiji ambao walikuwa katika mateso ya kukandamizwa na kupuuzwa; kwa kweli tangazo hili liliweka upeo na kikomo cha unyonge huu na lilitolewa na kamati kuu ya Frelimo. Tangazo hili lilikuwa hivi: "Wananchi wa Msumbiji, kwa niaba yenu nyote chama cha Frelimo leo kinayo heshima ya kutangaza mapambano ya ana kwa ana ya watu wa Msumbiji zidi ya ukoloni wa Ureno kwa ajili ya kupata uhuru kamili wa Msumbiji."

Mapambano haya ya ana kwa ana yalichukua sura ya vita vya msituni na kwa hali hiyo majeshi ya Frelimo yalishambulia kwa wakati mmoja sehemu mbali mbali katika jimbo la kaskazini la Cabo Delgado. Ingawaje mapambano haya yalikuwa ni madogo madogo lakini yalienea katika sehemu kubwa za jimbo hili. Kwa sababu ni vigumu kutoa taarifa zote za matokeo ya mapambano haya lakini mfano mmoja utatosheleza:" Tulipiga kambi karibu na ziwa la chai. Nilimwambia mmoja wa ndugu tuliokuwa pamoja na ambaye alikuwa amevalia mavazi rasmi ya kijeshi, abadilishe na kuvaa nguo za kiraia, halafu aende akapeleleze sehemu za mjini. . . . alizungumza na Mwafrika ambaye bila yeye mwenyewe kujua alitoa habari zilizoonyesha mahali majeshi ya Ureno yalipokuwa yanalala. Askari weupe walikuwa wakilala nyuma ya nyumba ya Chefe do Posto. Askari wa Kiafrika walikuwa wakilala katika afisi ya karani. Niliweka utaratibu wa kushambulia. Bom Bom moja tu lingelikamilisha kazi katika afisi ya karani na kusawazisha matata ya askari waafrika. Nilikata shauri kutilia mkazo mkubwa katika nyumba ambako Chefe do Posto na maafisa wengine alikuwa wanalala. Hapa mlinzi ali-

kuwa Mzungu. Nilingojea kumshambulia. Mlio wa bunduki yangu ungalikuwa ishara kwa wenzangu nao kushambulia. Baada ya kusikia mlio wa bunduki Chebe do Posto alifungua mlango na kutoka nje, alipigwa risasi na kuuawa pale pale. Licha ya yeye Wareno wengine sita waliuliwa siku hiyo katika shambulizi la kwanza. . . . Siku iliyofuata tulifuatwa na askari wengine lakini tulikuwa tumekwishafika mbali hivi kwamba hawakutuona."

Maneno haya yenye maana kubwa yanatupa maelezo ya pambano la ana kwa ana la kwanza kabisa lililoanzishwa na kikosi cha Frelimo, ambacho kilikuwa ni kimoja tu kati ya vikosi vingi katika usiku huo huo umoja usiku wa giza baya kwa ubeberu wa Kireno. Kama ilivyokuwa katika taarifa hii ya kikosi hiki cha Uhai vikosi vingine navyo vilifuata mpango huo huo na kwa kila wakati Wanafrelimo walikimbia walitoweka bila kupatwa na dhara lolote. Kwa kawaida ya mambo yalivyo, pambano la kwanza kwa kila jambo huwa ni gumu zaidi ya mengine yote. Jambo hili hasa huwa gumu zaidi ikiwa pambano hili ni la kivita, wakati wale waliopata mafunzo ya kijeshi sasa wanajaribiwa kuonyesha ujuzi wao kwa vitendo. Katika pambano hili kulikuwa na uwezekano wa kudanganywa na hivyo kuvuruga mpango mzima. Kwa mfano, ilikuwa ni bahati kubwa kwa upande wa Frelimo kwamba vikosi vyao vya vita ya msituni vilipewa habari za ukweli kuhusu mahali pa malazi ya Wareno. Lakini katika vita vya aina hii wakati mwingine ni lazima kubahatisha hivyo ingawaje ni hatari. Pole pole baada ya muda watu watakuwa wataalam katika vita vya msituni kwani kuna methali isemayo kwamba mtu anajifunza mbinu kuogelea kwa kuogelea.

Vivyo hivyo hata katiua mambo yahusuyo vita, mtu anaweza kujifunza nadharia zote za vita, akajifunza juu ya matumizi ya silaha za aina ya juu kabisa, lakini mwishowe itamlazimu ndugu huyu kuingia katika vita halisi ili ajue hasa nini maana ya vita na maana ya silaha na nadharia zake za vita alizojifunza. Pambano lake la kwanza litamfundisha kila kitu, kila tatizo litokanalo na mapambano yenyewe na litamwondolea kila aina ya mawazo na fikra zote za udhanifu aliokuwa nao kuhusu vita. Hata hivyo hali halisi haitajulikana katika pambano la kwanza mara nyingi majasiri hujisifu mno na kuona kuwa wana nguvu zaidi ya maadui wao, ambapo wapiganaji waangalifu huona kama wao hawana uwezo mkubwa kuliko maadui zao. Hata hivyo kitendo cha jemadari wa kikosi hiki cha kuchagua kazi ngumu sana hata kielekeze lengo lake kwa mlinzi mzungu, kilikuwa ni cha maana

kubwa sana. Kitendo hiki cha kumpiga risasi na kumwua mzungu huyu kiliondoa moja kwa moja hadithi na ngano za uongo kuwa Wareno walikuwa ni vimiungu wadogo juu ya binadamu na wasingaliweza kuuliwa. Askari wake, kamanda huyu, ingaje walikuwa hawana uzoefu walipanda moyo walipoona kwamba askari huyu wa Kireno hakuwa tofauti na wenye—ni binadamu ambaye anaweza kuwa na kuuliwa pia katika vita.

Sababu mojawapo ya mafanikio ya siku ya siku, yaani tarehe 25 Septemba, 1964 ni kwamba ilimshitukiza adui bila yeye kuta zamia. Mapigano ya vita vya msituni hayana mpango maalum wa kufuatwa, wala mipaka wala na boma. Askari hawa wa vita vya msituni hushambulia kwa ghafla na kwa vikali kabisa katika sehemu ambazo hata hazifikiriwi kuwa watapiga hapo. Kitu walichowatia moyo washiriki wa vita hivyo vya msituni Wareno walikuwa ni binadamu wanaoweza kushinda na kushindwa katika vita hivi na vingine vyote. Wareno wangaliweza kushindwa kabisa na ushindi ukawa wa Frelimo ili mradi tu mkazo utiliwe kwenye elimu ya siasa inayofaa na kuwa na ukuzaji wa majeshi kisayansi kwa kutumia msingi wa vita vya umma, japo kama vita hivyo itabidi vichukuwe muda mrefu.

# 5

# Kukua kwa Mapambano ya Ana kwa Ana

MNAMO MWAKA 1968 miaka minne toka Frelimo ishike silaha zidi ya ukoloni wa Kireno, Ndugu Mondlane alipata fursa ya kuwahutubu wanafunzi wa Chuo Kikuu cha Oxford huko Uingereza juu ya mapambano ya kitaifa ya Ukombozi wa Msumbiji. Katika hotuba yake alitoa maelezo kuhusu vyama vya awali vya ukombozi kabla ya Frelimo kuzaliwa. Akielezea juu ya mambo yatolewayo katika mapambano nchini Msumbiji, Ndugu Mondlane alisema:

"Mpaka ulipofikia Agosti, 1967, askari wa msituni wa Frelimo walikuwa wameongezeka toka idadi ndogo ya awali 250 hadi kufikia kiasi cha 8,000 wote wake kwa waume wakiwa wamepata mafunzo mahsusi ya kijeshi wenye silaha kamili na wengine wengi wasiokuwa na silaha lakini askari kamili kabisa. Askari wamekuwa wakisonga mbele taratibu lakini kwa uhakika kabisa na sasa majeshi ya Frelimo yameziteka na kuzichukua sehemu za kaskazini, zikiwa na ukubwa wa moja ya tano ya Msumbiji."

Ndugu Mondlane alieleza maana ya jambo hili kwa watu wanoishi katika sehemu hizi zilizokombolewa, alisema:

"Karibuni moja ya saba ya watu wote wa Msumbiji wanaoishi katika sehemu hizi chini ya uongozi wa majeshi ya Frelimo. Watu hawa wanashiriki kikamilifu kabisa katika ujenzi wa jamii mpya kabisa. Katika sehemu ya vijijini kulikuwa kunafanyika mabadiliko ya maana na kimsingi kabisa katika mipango ya kilimo hasa katika sehemu zilizokombolewa za majimbo ya Cabo Delgado na Niassa. Hapa shughuli za uzalishaji mali zilikuwa zinafanyika katika msingi ya ushirika. Matokeo ya uzalishaji mali wa aina hii ni kwamba wakulima waliweza kuza-

lisha ziada iliyowawezesha kujipatia mahitaji yao mengine kama nguo na vifaa vya kazi."

Pia katika Mkutano huo huo Ndugu Mondlane alitoa maelezo juu ya maana ya mtindo huu wa uzalishaji mali kwa kuangalia hali ya maendeleo ya kihamii na kiuchumi. Mondlane alitaja mifano kwa mahesabu ya uzito wa mazao yaliyozalishwa katika kipindi hiki, mahesabu na takwimu ambazo ziliwavutia mno wasikilizaji katika mkutano huo. Ndugu Mondlane alisema: "Mnamo mwaka 1966 kiasi cha tani 500 za Korosho, tani 100 za ufuta na karanga na tani nyingine kumi za mbarika ziliuzwa. Mwaka uliofuata 1967, shule za msingi 100 zilikuwa zimefunguliwa katika jimbo la Cabo Delgado zikiwa na jumla ya wanafunzi 10.000. Zaidi ya hayo kiasi kikubwa cha shule mpya zilikuwa zimefunguliwa katika mkoa wa Niassa ambako kiasi cha walimu kumi walikuwa wameanza kuwaelimisha wanafunzi 2,000. Mpaka sasa hakuna shule yo yote ya Sekondari ambayo imefunguliwa, lakini, mnamo 1963 Frelimo ilifunguliwa, lakini mnamo 1963 Frelimo ilifungua chuo cha Msumbiji mjini Dar es Salaam. Chuo hiki hivi sasa kina jumla ya wanafunzi 150 na baadhi ya mafunzo yatolewayo ni pamoja na mafunzo ya uganga kwa ajili ya mabwana afya watakosaidia matibabu katika sehemu za Msumbiji zilizokombolewa; ambako kiasi cha watu 100,000 walikuwa wamechanjwa ndui katika muda wa miaka miwili tu iliyopita."

Hivyo basi tunaona kwamba jambo ambalo Ndugu Mondlane alikuwa analieleza katika hotuba yake lilikuwa kwamba kulikuwa na mabadiliko katika hali ya mapambano ya ukombozi Msumbiji. Kwa upande wa Kijeshi alieleza na kuonyesha kukua kwa majeshi toka vikundi vidogo vya watu 10 – 15 hadi kufikia jeshi la askari la kampuni nyingi tu pamoja na vikosi vyenye nguvu kamili. Katika jambo hili alisema: "Mnamo tarehe 25 Septemba, 1964 Frelimo ilikuwa na askari wa Msituni wenye silaha kiasi cha mia mbili. Nao walikuwa wakipigana katika vikundi vidogo vidogo vidogo tu. Hata ulipokaribia mwisho mwa 1965 majeshi ya Frelimo yalikuwa yamekwishaongezeka kiidadi na nguvu hadi kufikia nguvu na kukubwa wa kombania nyingi tu; na mnamo 1966 kombania hivi zilikuwa zinaweza kupigana kama vikosi vikubwa tu ikiwa ni lazima kufanya hivyo." Hata ulipofika mwaka 1967 licha ya kuwa Frelimo ilikuwa ina askari wa msituni 8,000 wenye silaha kamili, kulikuwa na wengine wanamgambo na marekruti wengine walipata mafunzo tayari ila tu

hawakuwa na silaha. Kukua kwa majeshi ya umma kulionyesha pia kuongezeka kwa hali ya kuhusika kwa umma katika mapambano haya.

Hivyo kwa maneno mengine kile kilichoanza pale awali kama ni mapigano ya msituni sasa kilikuwa ni kitu kikubwa kabisa na kilichobadilika na kuwa vita vya umma. Ikiwa kulikuwa bado kuna baadhi ya watu walikuwa na mashaka mashaka mwanzoni mwa mapambano haya, matokeo ya kutia moyo ya Frelimo yaliwalazimisha wabadili msimamo wao na mawazo yao. Wakoloni walianza kutapa tapa; baada ya kuona kwamba wanashindwa kabisa kuwakamata mateka wapigania Uhuru wa Frelimo, wakoloni hawa walianza kulipiza kisasi chao kwa kuwatesa raia. Lengo la wakoloni ni kuwatisha watu bure ili kuwazuia wasijiunge au kuunga mkono vitendo vya "majasusi". Ili kutekeleza mpango wa aibu huu, Serikali ya Mreno iliamrisha majeshi yake kuchoma nyumba za wakulima na kunyang'anya vyakula vyao ikiwa vimekwishavunwa au kama bado viko shambani basi mashamba yote yatiwe moto. Shule zote zilipewa amri ya kufunga na hospitali zahanati na kiliniki ziliwekwa chini ya ulinzi wa majeshi.

Vitendo hivi vya kikatili na kihuni havikuwaogofya hata chembe wakulima isipokuwa viliwachukiza zaidi, na kuwazindua kwamba katika utawala wa Mreno hakuna haki. Waliamini hivyo baada ya kuona kwamba wanateswa kwa-sababu ya vitu ambavyo wao wenyewe wamevizalisha kwa jasho lao wenyewe ambavyo pia vimechomwa moto. Na mateso/adhabu zote hizi walikuwa wanazipata kwa kuonewa tu maana hawakuwa na makosa yoyote. Watu ambao walipoteza mali zao walikuwa wamechukizwa vikali kabisa. Wareno hawakufahamu kwamba walikuwa wanarudia makosa yale yale yaliyofanywa na Marekani katika Indo-China, kwa kuwaona wananchi wote kuwa ni wapigania uhuru na kuwatendea kama wahalifu. Vitendo hivi vya kijinga vya Wareno vilivyoelekezwa kwa watu wasio na hatia yoyote viliwaelimisha watu wa Msumbiji kwa hali ya juu kuliko Chuo Kikuu chochote. Watu hawa walitaka wakate shauri haraka baina ya kuendelea kuishi chini ya udhalimu wa mreno au chini ya Frelimo. Ndugu hawa wa Msumbiji walitambua kwa uchungu kabisa kwamba wareno hawakuwa tayari kusikiliza na kutia maanani malalamiko yoyote japo kama ni ya kweli kiasi gani. Hebu tutoe mfano mmoja wa jambo hili lililotokea kwa

watu walioishi Mueda. Tukio hili la kuchukiza lilitokea mnamo 1960.

Mueda iko katika jimbo la Cabo Delgado. Hapa viongozi wa kijijini waliwahi kuiarifu Serikali ya Mreno kuhusu matakwa na maombi ya watu wa Mueda ya kupatiwa Uhuru na malipo zaidi. Gavana wa Cabo Delgado hakufurahia jambo hili aliona limepita kipimo. Alituma ujumbe kuwatangazia wananchi wafike Mueda siku fulani ili kusikiliza maelezo ya Gavana. Nini kitazungumzwa siku hiyo, hakikutajwa bali watu wakusanyike tu. Lakini watu wa ihisi tu kwamba moja wapo ya mambo yatakayozungumzwa siku hiyo ni kuhusu Uhuru. Hivyo mnamo tarehe 15 Juni, 1960, Mji wa Mueda ulifunika watu. Katika Mkutano huu Gavana aliamuru Ndugu Kibiriti na Vanomba ambao aliwadhania ndio viongozi wa madai haya; wakamatwe na kufungwa. Gavana akauliza baadaye: "Kuna mtu yeyote anayetaka kurudia madai ya hawa wawili?" Mshuda mmoja katika Mkutano huu anaeleza: "Kwa mara moja mamia ya watu walinyanyuka na kusimama, lakini gavana alichagua watu kumi tu ambao waliingizwa ndani ya nyumba. Mapolisi walikuja kuwafunga pingu Kibiriti na Vanomba. Baada ya hapo Polisi waliamriwa kuwachapa viboko wana Msumbiji wale kumi waliokamatwa. . . . Yote haya yalikuwa yanatendeka mbele ya macho ya umati uliokusanyika pale wakati wale watu kumi walipokuwa wanapelekwa kwenye jipu watu walisonga mbele. Kuona hivi askari waliokuwa na silaha na singe zimechomolewa walijiweka mbele ya umati wa watu kama ukuta wa kinga. . . . Bwana Gavana alitaka kukimbia. . . . tulimkamata na tukaanza kumtandika vikali kabisa. Wakati huo huo mapolisi walifyatua risasi kwetu sisi. Hawakupiga hewani bali walitulenga sisi. Kuona hivyo, watu wakaanza kukimbia bunduki hazikuzima ziliendelea kuwaka na kuzidishwa. Kikosi kingine cha askari kilifika na tukajikuta ninakimbia juu ya mizoga ya wenzangu hadi nilipofika karibu ya kaburi moja. . . . Hapa niliona mambo ambayo sitayasahau katika maisha yangu yote. Kwa mfano katika uvungu wa jipu kulikuwa na watu waliojificha hapo na niliona askari wakiingiza bunduki zao uvunguni hapo na kuwaua watu hawa mmoja mmoja." Watu wenyewe hawakuwa na silaha yoyote na inakadiriwa kwamba karibuni watu 600 waliuwawa kikatili.

Ikiwa Cabo Delgado lilikuwa ni jimbo la kwanza kukombolewa basi ni kwa sababu ya mauaji haya ya kikatili ya watu wa Mueda, kama vile yaliyokuwa mauaji ya kikatili ya Sham-

poville, habari za mauaji ya Mueda zilienea kwa umma nzima wa Msumbiji na kuskitisha umma huu. Hivyo wengi walitambua wazi kabisa kwamba njia iliyo ya . . . . ya kudai uhuru ni kwa mapambano ya ana kwa ana dhidi ya Mreno.

Mara nyingi watawala hujikuta katika hali ya matatanisho wakati wanapokabiliwa na umma unaoamka kisiasa. Aidha watawala hawa wanasikiliza madai ya wengi na kutoa uhuru au wanaziba masikio na kutishia umma na hata kuwapiga risasi wadai wao kama walivyofanya hawa katika Mueda. Wakoloni wenye busara na uwezo wa kuona mbali zaidi katika kingereza na ufaransa waliwahusu wananchi wa Afrika kupata Uhuru wa kisiasa na baadaye kuzitawala katika Ukoloni mambo-leo—Ukoloni wa ki-uchumi. Lakini Wareno waliamua kuchukua mbinu tofauti. Waliendelea kushikilia utawala na kupuuza kabisa madai ya watu wa Msumbiji na kwa kufanya hivyo walijikuta wanapambana na maasi ya kila aina. Wareno walijidanganya kwa kufikiria kwamba kwa kuwatesa kuwaua na kuwatisha watu wangeliwatia woga na kuwalazimisha wakubali kutawaliwa. Lakini ukweli wenyewe ni kwamba vitendo hivi vilikuwa na matokeo tofauti kabisa. Watu wa Msumbiji walidhamiria kuendeleza mapambano yao. Hivyo badala ya upinzani huu kupungua sasa ndio ulizidi na wale wachache walioanza mapambano ya silaha sasa wanajikuta kuwa idadi yao inaongezeka siku hata siku kufikia maelfu, makumi ya maelfu, na hata mamilioni ya wapigania Uhuru. Haya ndiyo mambo yanatokea hivi sasa katika Msumbiji na nchi nyingine. Kwa kila shambulio la Frelimo imefuatiwa na ulipizaji kisasi na adhabu kwa watu wasio na hata hatia, wake kwa waume, wanauawa, kupigwa nyumba na vyakula vyao vinachomwa moto na kuharibiwa kabisa. Umma wa Msumbiji unajikuta hauna jambo lingine la kufanya bali ni kujiunga na mapambano haya kikamilifu kabisa. Matokeo ya msimamo huu ni vita vya umma. Badiliko hili la maana na la kimsingi kabisa lina maana ya kwamba ile nguvu iliyokuwa ikitakiwa kwa karne nyingi sasa imepatikana iko humu kutumika kwa faida ya umma. Watu wanakuwa ni msukumo wa nguvu na ummoja ambao wapinga mapinduzi pamoja na majeshi yao yote hawawezi kuupinga msukumo huu Ukombozi.

Ndugu Mondlane alitambua kwa uwazi kabisa kwamba mapinduzi yoyote ambayo yamepangwa kuchukua mda mrefu hayafanani hata kidogo na mchezo wa chessi (bao). Mapinduzi ya aina hiyo ni mazito kabisa na kwa uoande wa Msumbiji mapa-

mbano haya yalitarajiwa yachukuwe muda mrefu. Hapa maisha ya watu yanahusika hivyo ni jambo gumu sana mapinduzi ya aina hii na hakuna hata mtu mmoja atakayehesabiwa kama ni baradhuri tu au kama vile katika mchezo wa chessi, kitunda. Hapa hakuna nafasi kwa watu wanaotaka kutumia mapambano haya kama ni mahali pa majaribio kwa nadharia zao. Yeye pamoja na kamati kuu ya Frelimo walikuwa wamekabidhiwa wajibu mkubwa wa kuona kwamba milingano kimsingi na maarifa yatumikayo katika mapambano haya ni ya uhaki na bila kupotosha, na ambayo kwa kweli yanaelekeza Frelimo katika mafanikio ya malengo na shabaha za Frelimo, na wala hayasababishi maisha ya watu wengi kupotea ovyo tu. Mondlane alikuwa anajisikia vyema kabisa baada ya kuona kwamba chama ambacho yeye alikianzisha kilikuwa kimekwisha kuanza kukua na kukomaa ki-siasa kwa kujishirikisha kikamilifu tu kabisa katika mapambano haya ya ana kwa ana. Ushindi uliokuwa unapatikana kwa upande wa majeshi ya Frelimo ulikuwa unawatia moyo mkubwa washiriki wote katika mapambano haya na wapiganaji wa Frelimo hawa walikuwa wanazidi kujiamini zaidi na zaidi na zaidi.

Ndugu Mondlane alitambua kwamba mapambano haya ya kimapinduzi yatachukua muda mrefu, na kama hivyo ndivyo basi alikuwa anakabiliwa na matatizo mawili ambayo ilimlazimu apambane nayo kikamilifu kabisa. Hatari hizi mbili ni kwanza kabisa ni kwamba kulikuwa na hatari ya mataifa fulani fulani ya Afrika ambayo yanatoa msaada kwa Frelimo, wakafikia wakati wa kuchoka kutoa msaada na kusubiri kwa muda mrefu na wangalipendelea ushindi upatikane haraka zaidi. Hili ni tatizo au hatari ambayo inatoka nje ya Msumbiji. Lakini humu humu ndani ya Msumbiji, pia walikuwapo watu ambao hawakutambua hali ya vita hivi na wangependelea kwa kweli wangalifurahi zaidi kusherekea uhuru na kuonja matunda ya uhuru haraka mno. Alitambua wazi wazi kabisa kwamba watu wapende wasipende ukweli ni kwamba vita hivi vitachukua muda mrefu, lakini vita hivi vitakuwa na sifa hii kwa sababu vitaweka msingi madhubuti kabisa kwa ajili ya maendeleo ya baadaye. Vita hivi vitatuusisha watu wengi sana na vitatoa uongozi ambao utakuwa na kukomaa katika siasa ndani ya mapambano yenyewe ya kuleta mapinduzi haya. Kwa maneno mengine ni kwamba vita vya umma vitatoa uongozi ambao utakuwa umekomaa ndani ya mapambano haya ya kimapinduzi, uongozi ambao utayaendeleza mapinduzi haya

hadi mwisho wake. Kutokana na werevu huu na fahamu hizo na utambuzi huu, Ndugu Mondlane alikuwa na matumaini makubwa kama vile viongozi wengine wa kimapinduzi walivyo. Viongozi hawa wa kimapinduzi hufahamu kabisa kwamba ushindi wa mwisho huwa ni kwa upande wa umma.

# 6

# Matatizo ya Mapinduzi Katika Msumbiji

KAMA VILE ILIVYO katika mapinduzi ya nchi nyingine tatizo la kimsingi katika mapinduzi ya Msumbiji, ni kuhusu suala la nani atahusika moja kwa moja na mapinduzi haya na pia nani atakuwa kiongozi wa mapinduzi haya? Mapinduzi ya Msumbiji ambayo yameendelea katika hali ya kutumia Chama cha Kitaifa cha Ukombozi na kuchukua mlingano na mbinu za vita vya msituni? Harakati za mienendo mingine ya kimapinduzi ambazo vyama vyao vimejikuta vinakabiliwa mahali ya mazingira ya aina ya pekee yanayolingana na hali halisi ya nchi zao, vimeamua kuchukua sura za chama cha kitaifa cha Ukombozi; Mao Tse Tung aliandika juu ya suala hili nchini Uchina ilikuwa inakabiliwa na mkabala wa mashambulizi kutoka kwa mabeberu mashambulizi yaliyoongozwa na uvamizi wa vibaraka wa Kijapani, na akasisitiza kwamba, wajibu wa Chama cha Kikomunisti cha Kichina "ni kuunda Chama cha Kimapinduzi chenye umoja wa watu wote, kwa kuziunganisha shughuli za wafanyakazi, wakulima, wanafunzi, mabepari uchwara na mabepari wananchi, katika nchi nzima." Ndugu Mao Tse Tung kwa wakati ule alikuwa akiipinga kabisa siasa aliyoiita siasa ya ujinga ("closed doorism").

Ubeberu wa Kifaransa, ukiwa lengo la kuwanyang'anya wananchi wa Vietnam uhuru wao na ushindi wao ambao waliupata kwa taabu na kupoteza maisha ya watu wengi mnamo 1945, ulianza kuivamia Vietnam mnamo 1947 kwa hali hiyo wananchi wa Vietnam walilazimika kuungana na kuwa nguvu moja ya wana-mapinduzi wote wa kila tabaka na katika Taifa zima, na kufa ya umoja wenye nguvu kutosha kumkabili Mfaransa, Chama cha wafanyakazi wa Vietnam kilitoa wito wa "umoja

umoja na umoja zaidi—ushindi, ushindi na ushindi zaidi; wito ambao ulidhihirika baadaye Ndugu Ho Chi Minh alitoa wito wa kuwataka watu wote wa Vietnam kuungana pamoja kwa nguvu zao zidi ya ubeberu huu wa Mfaransa; alitamka kuwa "wananchi wote wa Vietnam bila kujali umri, hali imani, msimamo wa kisiasa na utaifa wao, lazima wasimame imara kuupinga ukoloni wa Kifaransa na hivyo kuokoa nchi. Wale wote wenye bunduki wazitumie, wale wenye majambia nao pia wayatumie na wale wote wasiokuwa na majambia watumie mawe na fimbo. Kila mmoja wetu lazima ajitahidi kufanya kila awezalo dhidi ya mkoloni ili kuokoa nchi hii." Kwa maneno mengine ndugu Ho Chi Minh alikuwa anatoa wito kwa watu wa Vietnam wote kuungana kitaifa katika ngazi zote za watu wa taifa la Vietnam.

Kwanza kabisa bora ifahamike tu kwamba muungano huu wa watu wa Vietnam na ule wa watu wa Uchina, ulikuwa kwa madhumuni ya kupinga ubeberu, nao uliwahusisha watu wote wa taifa zima katika kushika silaha. Kwa hali hii tutaona kwamba utaratibu huu ulikuwa tofauti kabisa na umoja wa watu katika kudai haki zao kwa njia ya kikatiba, ambao huundwa na vyama vya wafanyakazi pakiwa na tabaka za mabwanyenye na kabwela. Katika Vietnam, halikuwa tena suala la kufuata au kutofuata katiba lilikuwa na mabeberu wa rangi zote, ilikuwa ni kazi ya kupinga jambo zima hili la kutawaliwa. Mapambano haya yaliongozwa na Chama cha wafanyakazi kikiwa na msingi wa muungano wa wakulima na wafanyakazi. Jambo hili halikuleta wala kutishia kuleta tatizo lolote maana tangu awali hapajakuwa na Chama kingine ila cho chote katika mapambano haya (1930) ambacho kingalikuwa na sauti ya kudai kutambuliwa na kaminiwa na watu wa Vietnam. Mambo yalikuwa tofauti kabisa kwa upande wa china mabwanyenye wakubwa katika taifa, mabepari uchwara na kakabaila wote walikuwa wameungana katika Chama chao cha kinyonyaji cha Kuomintan. Chama hiki kilishindana vikali kabisa na chama cha Kikomunisti cha Uchina kila Chama kilitaka kitambuliwe na umma na kuliongoza taifa la Uchina katika mapambano zidi ya ubeberu na ukoloni. Ndugu Mao Tse Tung alilitambua tatizo hili alipoandika na kusema kwamba ipo haya kubwa ya kuhakikisha kuwa Chama kinadumisha Uhuru wake bila kukiachilia kikabanwa na vyama vingine. Hivyo Mao Tse Tung alisema kuwa: "Ni kwa kuhakikisha kwamba umoja wa watu katika mapambano ya kitaifa kama haya unadumishwa, ndipo tutakapokuwa na uhakika

kwamba matatizo yote yatatatuliwa na hatimaye adui akashindwa nasi tukapata nafasi ya kujenga Uchina mpya. Lakini wakati huo huo lazima kila kikundi au Chama katika mapambano haya, lazima kilinde Uhuru wake wa kiitikadi, kisiasa na ki-muundo; jambo hili liwe hivyo kwa Vyama vyote tangu Chama cha Kuomintan, Chama cha Kikomunisti na vikundi vingine vyo vyote."

Kuhusu uhusiano wa kitabaka katika mapambano haya Mondlane alisema: "Jambo hili ni sawa pia hata katika uhusiano kati ya harakati za kitabaka na mapambano ya kitaifa. Ni jambo linalofahamika kimsingi kabisa kwamba katika vita vya kupinga kutawaliwa kila kitu lazima kisahauliwe kwanza na jitihada zifanywe za kuzingatia mapambano haya tu ya upinzani dhidi ya ukoloni. Hivyo basi mambo yote yahusuyo tofauti zetu au harakati za kitabaka zisiingilie hata kidogo jitihada ya kumpinga mkoloni kututawala. Vita hivi vya upinzani zidi ya ukoloni visihusishwe hata mara moja na harakati za kitabaka. Hii ina maana ya kwamba tabaka ya harakati za kitabaka hazipo, mambo haya yapo na watu wanaokanusha ukweli huu wa harakati za kitabaka wanakosea kabisa sisi hatukatai kwamba harakati za kitabaka hazipo, tunalofanya ni kurekebisha hali hiyo."

Hivyo basi tutaona kwamba Chama cha kikomunisti cha Uchina kiliimarisha na kudumisha Uhuru wake na wakati huo huo kiliendeleza bila kuachia wala kudharau harakati za kitabaka. Siasa ya Chama hiki katika mapambano haya ilikuwa ni umoja wa dhati, kwa upande mmoja na mapambano dhidi ya Ujapani kwa upande mwingine.

Vyama vya kisiasa vya Udemamo, Manu na Unami ambavyo viliungana kuunda Frelimo, havikuwa ni vyama vya wateule; bali vilikuwa ni vya vikundi vya wananchi ambavyo vyote lengo lao lilikuwa ni kukomesha kabisa utawala wa kikoloni wa Kireno. Kwa kweli, katika Msumbiji hakukuwa na tabaka la mabwanyenye wazalendo wa Msumbiji na makabaila wakubwa waliokuwapo hapo walikuwa wakoloni wareno tu. Hivyo basi jeshi hili la kupambana na Ureno lilikuwa ni jeshi la wakulima na wafanyakazi ambapo viongozi wake walitokana na mabepari uchwara, yaani wasomi. Kikao cha juu kabisa chenye kauli ya mwisho katika Frelimo ni Kamati Kuu, ambayo wajumbe wake ni 20 tu. Lakini ndugu Mondlane alisema kwamba singi wa chama cha Frelimo lilikuwa ni shina la wanachama katika mazingira fulani. Katika sehemu ambazo ziko mikononi mwa maadui shina lilitara-

jiwa liwe na makada wenye mwamko imara kisiasa na msimamo wa hali ya juu kabisa. Kwa kawaida kikundi hiki cha makada hufanya kazi yake kichini chini sana. Ingawaje kikao cha chama kinachotoa mwelekezo wa siasa ni Kamati Kuu lakini hakuna mgongano wa hali yo yote kati yake na sehemu ya majeshi, kwa sababu viongozi katika jeshi la Frelimo ni wajumbe wa Kamati Kuu pia. Kwa upande wa wajumbe wa Kamati Kuu zipo kanuni maalum ambazo zinawahusu ili kujirekebisha katika mienendo yao ya siku hata siku. Masharti haya ya uongozi yanawahusu hata makada wa chama. Hata hivyo, chama cha Frelimo ni chama cha umma, katika sehemu zilizokombolewa mtu ye yote anayependa kujiunga hivyo ili mradi tu awe amefikia umri unaotakiwa, asiwe mtoto mdogo sana.

Baada ya Ukombozi wa Cabo Delgado na Niassa kutoka makucha ya Ureno, Frelimo ilijikuta inakabiliwa na mkabala wa matatizo sawa kabisa na yale yazipatazo nchi za Kiafrika ambako watawala wa kikoloni waliondoka na kutoa Uhuru wa kisiasa kwa kufuata katiba kuhusu suala hili ndugu Mondlane alieleza kuwa katika sehemu hizi zilizokombolewa katika Msumbiji Frelimo ni Serikali inaojishughulisha na mambo yaliyo ndani ya nchi na siyo Serikali iliyo nje ya nchi. Alielezea jinsi kodi za kinyonyaji na za juu zilivyofutwa katika sehemu zilizokombolewa na jinsi utawala wa uonevu wa kifashisti wa Kireno ulivyokomeshwa kabisa. Hata hivyo ilikuwa ni mapema mno kuanza kujigamba na kutegemea mambo mazuri mno bila kuangalia hali halisi itakavyokuwa. Hii ni hivyo kwa sababu ni katika sehemu hizi hizi ambamo harakati za kitabaka zilizojitokeza kwa hali ya juu kabisa. Vyombo vya utawala pamoja na sehemu zilizokombolewa vilianza tabaka kutokana na mapinduzi haya ya Frelimo, tabaka hizi zilikuwa na madhumuni ya kuyabadilisha kabisa mapinduzi haya yasiendelee na kuleta faida kwa umma. Hali hii pia ilisababisha harakati ndani ya chama ya kugombania uongozi baada ya kifo cha ndugu Mondlane. Iwapo yote tunaweza tu kuelewa kikamilifu mambo yaliyokuwa yanatokea wakati huo kwa kuchunguza hali ya mbo iliyo katika Serikali zilizorithiwa na nchi huru za Kiafrika kutoka kwa wakoloni waliokuwa wanaondoka, na uhusiano wake na vyama vya kitaifa vinavyopigania Ukombozi wa Uhuru wa Bara la Afrika.

Hivyo ili kurahisisha mwenendo mzuri wa mpango huu ambao kwa upande wa Afrika ulikuwa na maana ya kwamba watu wa Afrika wananyonywa kwa faida ya mabwana wakoloni na

jamii yao nzima iko London, Paris, New York na Lisbon.

Sasa jambo la kuchukiza ni kwamba utaratibu wa Serikali haukubadilika hata kidogo wala kutoweka baada ya nchi za Kiafrika kupewa Uhuru wao. Mambo yaliyotokea yalikuwa ni kinyume kabisa. Baada ya utaratibu huu wa Serikali kubadilika na vyombo vyake dhalimu kupungua, sasa viliongezeka kwa kweli kuna baadhi ya nchi huru za Kiafrika ambazo zimewahi kutumia karibu asilimia 60 hadi 80 ya Bejeti kwa ajili ya vyombo vya Serikali. Kazi za Serikali zilibakia vile vile bila kubadilika kwa hali yo yote ile. Kama kulikuwa na mabadiliko yo yote basi mabadiliko hayo yalikuwa ni kwamba zile kazi zilizokuwa zinafanywa na Wazungu sasa zinafanywa na Waafrika ambao wamerithi tabia zile za wakoloni, nao sasa wanajiita Wazungu-weusi. Wakati Serikali zinapofanywa mambo haya husingizia kwamba zinafanya hivyo kwa niaba ya umma.

Baada ya Uhuru wale viongozi wa Vyama vya Ukombozi waliokuwa wakilaani utaratibu wa Serikali ya kikoloni, sasa wamo wenyewe wamepewa ukuu wa Idara mbali mbali za Serikali, na wale makada mashuhuri kabisa wa vyama nao wamechukuliwa na kutiwa katika shughuli za utawala za Serikali. Jambo hili ni hatari kabisa. Tabia hii iliharibu kabisa utaratibu na mwenendo wa chama na mara nyingi mpango huu ulikigeuza chama badala ya kuwa chombo cha Ukombozi sasa kilikuwa ni chombo cha kunyonyea watu. Kwanza kulikuwa na aina ya muungano baina ya chama na Serikali. Jambo hili lilidanganya umma ambao huchungua vipi ubeberu umekuwa ukizitumia Serikali hizi pamoja na vyombo vyake vyote kujiimarisha zaidi na zaidi. Sasa viongozi ndiyo wanazinduka tu kwamba mtindo wa kuwazuia watumishi wa Serikali kuingia chama na kujishughulisha na siasa ya nchi yao, kwa kweli ni wa manufaa tu kwa mabeberu ambao wanaamini kwamba ikiwa umma hautaifahamu sawa sawa, siasa ya nchi yao, ikiwa umma na hasa utumishi hautakuwa na mwamko imara wa siasa, basi umma huu hautakuwa na uwezo na kuitetea nchi yao na hivyo inakuwa ni rahisi sana. Kuwachochea umma kufanya ujasusi dhidi ya nchi yao.

"Utumishi" ni chombo cha Serikali ambacho kimerithiwa kutoka Serikali dhalimu ya kibeberu. Chombo hiki kinaimarisha misingi na imani ya ubeberu. Hivyo basi ile tabia ya kusema kwamba "Utumishi usihusike na siasa yo yote" ni kosa kubwa kabisa na kama watumishi wa Serikali watafuata kanuni hii basi

maana yake itakuwa kwamba wanakubali shabaha, na madhumuni ambayo chombo hiki au taasisi hii kama vile zilivyo taasisi nyingine za kikoloni, iliundwa kuyaendeleza na kuyalinda.

Somo ambalo viongozi wanamapinduzi wa Afrika wanajifunza katika jambo hili ni kwamba haitoshi tu kuwapa Waafrika vyeo vya Wazungu katika Serikali, bali jambo muhimu ni kuufanya utaratibu huu Serikali—kuwa ni chombo cha kidemokrasi halisi. Kuna ulazima wa kuchimbua mizizi yote ya utaratibu wa Serikali na kuchunguza kila sehemu ya muundo wa Serikali ili kuona jambo gani halipo tuliongeze katika Serikali mpya au lisiwekwe na namna gani ya muundo ifuatwe na Serikali mpya, kwa kweli Serikali na vyombo vyake vyote imekuwa ni mahali pa kulimbikiza mtaji na pia ubwana, nguvu na marupurupu.

Serikali nyingi za kimapinduzi sasa zinazokuaa kuna haja ya kuvunja utaratibu huu wa utawala na kupeleka madaraka kwa watu ili waamue wenyewe maendeleo yao badala ya kikundi kidogo cha watu kuamua masuala ya maendeleo kwa niaba ya umma. Uliendelea kuamini kwamba huu ulikuwa ni muungano halisi kabisa na kwamba sasa chama na Serikali ni kitu kimoja tu kile kile. Lakini ukweli ni kukiteka chama, chama kilikuwa kinaingizwa katika Serikali na viongozi wake wote wanaingizwa katika uongozi wa Serikali, chombo kile kile kilichotumika kwa kuwanyonya na kuwakandamiza watu kwa manufaa ya mabepari.

Hivyo basi si ajabu hata kidogo kuona kwamba katika kipindi cha baada ya Uhuru chama kilianza kufifia na hatimaye kufa kabisa kwa sababu kwa wakati huu chama kilikuwa kimepoteza kabisa uhusiano wake na watu katika sehemu za vijijini na vikao vya chini kabisa vya chama. Wakati chama kilifufuliwa tena ulikuwa ni wakati wa uchaguzi ambapo viongozi walikuwa walikuwaomba tena watu kuwachagua tena na waendelee na uimarishaji wa chombo hiki dhalimu cha unyonyaji Serikali.

Kwa hali hiyo chama kiliacha kabisa kuwatumikia umma wa wananchi na badala yake kikawa ni chombo cha kutekeleza maslahi ya kikundi kidogo cha mabwanyenye wananchi na mabepari uchwara wachache. Viongozi na maafisa wa chama sasa walikuwa ni kikundi kidogo kipya cha watu waliokuwa na tabia ya watawala. Kama walitimiza wajibu wao katika kuwahudumia watu basi walifanya hivyo kwa sababu ndani yake kulikuwa na shibe ya ubinafsi. Hivyo basi tofauti ya hali ya maisha kati ya viongozi na umma ulizidi kupanuka. Viongozi walioneka-

na kama wanyapara wapya wa mabeberu.

Baada ya Serikali nyingi za Kiafrika kuangushwa na majeshi yao sasa ndiyo viongozi wazinduka na kuanza kujichunguza wao wenyewe na mweeendo mzima wa Serikali zao na kuchungua vipi ubeberu umekuwa ukizitumia Serikali hizi pamoja na vyombo vyake vyote kujiimarisha zaidi na zaidi sasa viongozi ndiyo wanazinduka tu kwamba mtindo wa kuwazuia watumishi wa Serikali kuingia chama na kujishughulisha na siasa ya nchi yao, kwa kweli ni wa manufaa tu kwa mabeberu ambao wanaamini kwamba umma hautaifahamu sawa sawa, siasa ya nchi yao, ikiwa umma na hasa watumishi hautakuwa na mwamko imara wa siasa ya nchi yao, ikiwa umma hasa utumishi hautakuwa na mwamko imara wa siasa, basi umma hauna hautakuwa na uwezo wa kuitetea nchi yao na hivyo inakuwa ni rahisi sana kuwachochea umma kufanya ujasusi zidi ya nchi.

Hivyo basi ndugu Mondlane alikuwa amekabiliwa na makabila wa kuvuruga kabisa utaratibu wa utawala wa Serikali na kuchunguza kwa undani kabisa kulingana na jinsi gani chombo hiki kinatakiwa kiwahudumie watu, na wapi chombo hiki hakifanyi hivyo au kimekiuka wajibu wake. Haitoshi tu kuondoa kodi nzito katika sehemu zilizokombolewa. Ni kweli kwamba kitendo chenyewe ni cha maendeleo lakini peke yake haitoshi kulikuwa bado kuna haja ya kubadilisha kabisa utaratibu wa utawala kwa watu madaraka zaidi ya kuamua mambo yao wenyewe, kitendo hiki kingaliufanya utawala kulingana na mawazo ya kimapinduzi. Wakati huo huo lazima kuwa na uhuru uhusiano kamili kati ya wazalishaji mali na waendeshaji wa shughuli za Serikali.

Sababu moja kubwa kuhusu harakati ya kiitikadi iliyotokea ndani ya Chama cha Frelimo mara baada ya kifo cha ndugu Mondlane ni kwamba wamejiunga na kuwa sehemu ya utawala na kuyatumia madaraka yao haya vibaya kwa kuwanyonya watu na kujilimbikizia mali wao binafsi. Ndugu Mondlane alipokuwa akidai hatua zilizochukuliwa kuwakomboa watu katika sehemu zilizokombolewa hasa ufutaji wa kodi na unyinyaji wa aina nyingine kwa kweli alikuwa naliangalia tu suala hili katika msingi wa utawala wa Mreno. Kwa sababu ya kutoelewa mambo haya kwa wakati ule watu walishindwa kuzingatia ukweli wa hatari kwamba watu wa Msumbiji waliochukua nafasi za wakoloni waliokiondoa wangaliweza pia kuwa kama mabwana, wakandamizaji wakubwa Wareno. Baada ya kuwa na madaraka wengi wa watu hawa Msumbiji, walianza kuyatumia madaraka hayo

vibaya kabisa badala ya kuwahudumia umma. Hatari inaweza kuepukwa tu na chama ambacho siasa yake iwazi kabisa na kinaelewa kinakwenda wapi na ni chama chenye nidhamu ya juu kabisa. Frelimo kwa wakati huu ndiyo kilikuwa katika jitihada ya kujiimarisha kisiasa.

Wakati mwingine Ndugu Mondlane amekuwa akisema kwamba Frelimo ni kubwa na ina maana kubwa zaidi ya chama; Frelimo ni muungano wenyewe nguvu moja katika taifa zima dhidi ya ukoloni wa Mreno. Katika Frelimo kulikuwa na muungano wa tabaka mbali mbali zote zikiwa na lengo moja la kupambana na adui yao mmoja mkoloni wa Kireno. Lakini ni kweli pia kwamba tabaka hizi tofauti zilikuwa lengo tofauti licha tu ya kumwondoa mkoloni, tabaka nyingine zilitaka zaidi ya hayo. Tabaka hizi zilitaka kwamba mara tu baada ya Ureno kuondoka basi watu wa tabaka hiyo wangalishika nafasi za wareno na kuendeleza utaratibu ule ule wa kinyonyaji. Lakini umma wa wafanyakazi na wakulima maskini walikuwa wanapinga mipango msimamo ukoloni na hata unyonyaji. Wananchi wa vietnam kwa mfano wanaeleza wazi kabisa kwamba umoja wao katika vita dhidi ya ubeberu una msingi wa muungano wa wakulima na wafanyakazi na kwamba matakwa ya vikundi hivi yanaangaliwa na kushughulikiwa kwanza kabla ya ufanisi wa vikundi vingine vyote. Kwa muhitasari tu ni kwamba katika jamii hii mpya kusiwe na aina yeyote ya unyonyaji.

Harakati iliyotokea baada ya kifo cha ndugu Mondlane, zilikuwa ni harakati zilizohusu suala hili hili la kwamba je Msumbiji mpya itakuwa na utaratibu wenye misingi ya kinyonyaji au kitakuwa ni taifa jipya la Msumbiji litakuwa ni la msingi ya ujenzi wa jamii ya kijamaa.

Hivyo basi si ajabu hata kidogo kuona kwamba katika kipindi cha baada ya Uhuru chama kilianza kufifia na hatimaye kufa kabisa kwa sababu kwa wakati huu chama kilikuwa kimepoteza kabisa uhusiano wake na watu katika sehemu za vijijini na vikao vya chini kabisa vya chama. Wakati chama kilifufuliwa tena ulikuwa ni wakati wa uchaguzi ambapo viongozi walikuwa waliwaomba tena watu kuwachagua tena na waendelee na uimarishaji wa chombo hiki dhalimu cha unyonyaji Serikali.

Kwa hali hiyo chama kiliacha kabisa kuwatumikia umma wa wananchi na badala yake kikawa ni chombo cha kutekeleza maslahi ya kikundi kidogo cha mabwanyenye wananchi na mabepari uchwara wachache. Viongozi na maafisa wa chama

sasa walikuwa ni kikundi kidogo kipya cha watu waliokuwa na tabia ya watawala. Kama walitimiza wajibu wao katika kuwahudumia watu basi walifanya hivyo kwa sababu ndani yake kulikuwa na shibe ya ubinafsi. Hivyo basi tofauti ya hali ya maisha kati ya viongozi na umma ulizidi kupanuka. Viongozi walionekana kama wanyapara wapya wa mabeberu.

Baada ya Serikali nyingi za Kiafrika kuangushwa na majeshi yao sasa ndiyo viongozi wazinduka na kuanza kujichunguza wao wenyewe na mwenendo mzima wa Serikali zao na kuchungua vipi ubeberu umekuwa ukizitumia Serikali hizi pamoja na vyombo vyake vyote kujiimarisha zaidi na zaidi sasa viongozi ndiyo wanazinduka tu kwamba mtindo wa kuwazuia watumishi wa Serikali kuingia chama na kujishughulisha na siasa ya nchi yao, kwa kweli ni wa manufaa tu kwa mabeberu ambao wanaamini kwamba umma hautaifahamu sawa sawa, siasa ya nchi yao, ikiwa umma na hasa watumishi hautakuwa na mwamko imara wa siasa ya nchi yao, ikiwa umma hasa utumishi hautakuwa na mwamko imara wa siasa, basi umma huu hautakuwa na uwezo wa kuitetea nchi yao na hivyo inakuwa ni rahisi sana kuwachochea umma kufanya ujasusi dhidi ya nchi.

Hivyo basi ndugu Mondlane alikuwa amekabiliwa na makabila wa kuvuruga kabisa utaratibu wa utawala wa Serikali na kuchunguza kwa undani kabisa kulingana na jinsi gani chombo hiki kinatakiwa kiwahudumie watu, na wapi chombo hiki hakifanyi hivyo au kimekiuka wajibu wake. Haitoshi tu kuondoa kodi nzito katika sehemu zilizokombolewa. Ni kweli kwamba kitendo chenyewe ni cha maendeleo lakini peke yake hakitoshi kulikuwa bado haja ya kubadilisha kabisa utaratibu wa utawala kwa kuwapa watu madaraka zaidi ya kuamua mambo yao wenyewe, kitendo hiki kingaliufanya utawala kulingana na mawazo ya kimapinduzi. Wakati huo huo lazima kuwa na uhuru siano kamili kati ya wazalishaji mali na waendeshaji wa shughuli za Serikali.

# 7

# Kazi ya Jeshi

JAMBO MOJA MUHIMU katika mapambano ya ukombozi wa Msumbiji lilikuwa ni kwamba jeshi la Frelimo, jeshi la umma la ukombozi lilikuwa haraka sana. Jeshi hili la umma licha ya kuwa chombo cha kuleta uhuru katika Msumbiji, pia lilikuwa ni udhamana kwamba ushindi wa umma ungalilindwa kwa dhati dhidi ya mbinu zote za kutaka kuwanyang'anya watu uhuru wao. Jambo lingine au sifa nyingine ya jeshi hili la ukombozi wa Msumbiji ni kwamba, kama vile yalivyo majeshi ya Guinea Bissau na Angola, ni jeshi ambalo limetokana na watu wenyewe hivyo linahusika na linawajibika kutekeleza matakwa ya umma wa Msumbiji na siyo kuwa chombo cha kikundi kingine chochote cha majasusi. Kwa maelezo mengine ni kwamba, jeshi hili kimsingi ni jeshi la wakulima. Tunaweza kuelewa jambo hili kikamilifu ikiwa tunafahamu hali ya majeshi ambayo yalirithiwa na nchi zilizojitawala hivi karibuni, kutoka kwa wakoloni.

Ki-historia, katika jamii za kale kabla mpango wa mali ya kibinafsi kujitokeza mpango ambao uliigawa jamii na kuunda tabaka katika jamii, jukumu la kulinda taifa au jamii hiyo lilikuwa ni la wote. Katika jamii hii mzalishaji mali alikuwa pia ni mlinzi wa jamii, kwani wakati huo hakukuwa na mgawanyo wa kazi. Katika bara la Afrika jambo hili lilikuwapo kabla ya utawala wa kikoloni. Katika jamii ya Kiafrika wakati ule, kila mtu mwenye uwezo alipewa mafunzo ya kijeshi ili kumsaidia kulinda Taifa lake pindi ikilazimika kufanya hivyo wakati wa vita. Sasa basi ikiwa ni kweli kwamba mtu alikuwa na wajibu wa kulinda jamii yake basi ni haki pia kwa ndugu huyu kupata mafunzo ya kijeshi. Hivyo basi majeshi wakati ule yalikuwa ni majeshi ya umma, wananchi kwani majeshi haya yalikuwa ni watu

au wananchi wenyewe.

Mabadiliko kutoka katika hali hii yalitokea wakati ambapo kulikuwa na mgawanyo wa watu katika jamii katika makundi mawili makubwa, kundi la wadhalimu na wanyonge kundi ambao lilikuwa ni sehemu ndogo tu ya mpango mzima wa mgawanyiko wa jamii kati ya wanyonyaji ama wanyonywaji. Kwa upande wa Afrika baada ya mashindano ya kutafuta makoloni mnamo mwishoni mwa karne ya kumi na tisa, wakati ambapo Afrika iligawanywa na mataifa makubwa ya Ulaya Magharibi; wadhalimu na wanyonyaji walikuwa ni watu wale wale. Wadhalimu hawa hasa wakiwa ni wakoloni waliwagawanya watu haki ya kujifunza ulinzi na kushika silaha lakini pia wakoloni hawa waliunda jeshi lao ambalo askari wake walikuwa na wananchi wenyewe wanaodhulumiwa lakini jeshi hili liliwajibika kulinda masilahi ya wakoloni; mabwana. Maafisa wa jeshi hili walipakiwa kasumba nzito hivi kwamba hawakuona kuwa wanawajibika kulinda maslahi ya umma, isipokuwa walitambua tu kwamba wao wako pale kwa madhumuni ya kulinda na kwa kweli wakawa walinzi shupavu wa ukoloni, na vyombo vyake vyote. Jeshi lilibadilika kabisa badala ya kuwa ni chombo cha udhalimu na kuwajibika katika kuwakandamiza watu. Kwa maneno mengine ni kwamba, ukandamizaji wa kikoloni pamoja na unyonyaji vilitekelezwa vyema kwa kutumia majeshi ya Ulinzi, polisi na "utumishi" wa Serikali, vyombo hivi vyote ambavyo ubeberu ulivibuni na kuviunda kutokana na watu wenyewe, lakini vikawajibika katika kuwatesa na kuwakandamiza na kuwanyonya wananchi. Watawala hawa wa kikoloni kwa kweli hawakuwa na uwezo wowote wala hawakuwa na watumishi kuwawezesha kutawala bila kuwatumia maajenti wao hawa ambao wote ni watoto wa umma wa wanyonge.

Baada ya wakoloni kuondoka na kutoa uhuru wa kisiasa, maafisa hawa wa jeshi la ulinzi na maafisa wa vyeo vya juu katika "utumishi" wa Serikali walibakia nyuma. Hawa walikuwa ni Waafrika lakini walikuwa ni watu waliojaa kasumba ya kujali kuwatumika wazungu wakoloni tu basi, maana hivyo ndivyo walivyozoezwa.

Jambo moja ni kwamba mabeberu hawa walitambua kabisa kwamba kama maafisa wa majeshi ya ulinzi waliopata mafunzo yao katika vyuo vya ulinzi vya Sandhurst, St. Cyr, na vyuo vingine vya jeshi, wataendelea kuyaongeza majeshi ya nchi huru za Afrika basi hakuna wasiwasi wowote kwamba maslahi yao yata-

lindwa kwa moyo mmoja. Viongozi hawa wa majeshi pamoja na maafisa wa utumishi wa Serikali wangalikuwa ni nguvu ya mizania kuweka sawa mambo katika nchi na hasa kuzuia jambo lolote la kisiasa lisifanikiwe hasa ikwa jambo hili ni kuung'oa kabisa ukoloni mamboleo kutoka katika nchi hiyo, ukoloni wa ki-uchumi iwapo mabeberu wangali hisi kwamba maslahi yao yalikuwa yanatishiwa kuondolewa basi majeshi yangalitumiwa kuingilia kati mwenendo huu wa siasa na "Utumishi" nao ungalionyesha utiifu wake kwa kusukuma mbele mapinduzi ya Serikali na kuweka Serikali ya vibaraka wa mabeberu, ambao wafanya kila kitu watakachoambiwa kufanya kwa faida ya mabeberu. Ukweli kwamba kulikuwa na kuangushwa kwingi kwa serikali za kiafrika mnamo miaka ya sitini kulidhihirisha kwamba mategemeo ya mabeberu kwamba viongozi wa vyama vya ukombozi wangalitetea maslahi yao (mabeberu) hayakufanikiwa hivyo iliwalazimu kutumia vyombo vyao vya kawaida bandia majeshi ya wananchi. Hivyo kwa kutumia njia hii mabeberu waliamini kwamba siku moja wangalirudi tena Afrika kutawala. Mapinduzi ya kibeberu ya hivi karibuni yale ya Uganda, ambayo yaliangusha Serikali halali ya Rais Milton Obote, yaliongozwa na Kamanda jeshi la Uganda, Generali Amini. Iko mifano mingi ya aina hii.

Iwayo yote mipango na mbinu za mabeberu zimezoroteshwa na zinahitaji marekebisho kwa sababu ya kukua na kuimarisha kwa majeshi ya umma katika Guinea Bissau, Angola, Msumbiji, Namibia na sehemu nyingine. Jeshi la Frelimo kwa mfano limeweza kukua na kuimarika na kupanuka haraka sana tangu askari 250 hadi kufikia askari 8,000 licha ya wale mgambo na rikruti ambao hawana silaha. Hata hivyo Frelimo iliongeza pia uwezo wake au nguvu zake za kupigana vitani mara 32 zaidi ya miaka mitatu iliyopita. Jeshi hili hivi sasa kwa wastani tu ni kiasi cha askari zaidi ya 10,000. Licha ya aina ya jeshi lenyewe, msingi wake, uaminifu wake kwa umma wa Msumbiji, uzoefu wake katika vita na msimamo imara wa kisiasa bali kwa ukubwa wake tu, jeshi la Frelimo limekuwa ni kitu cha kujivunia. Jambo hili linaeleweka vyama zaidi kwa kulinganisha jeshi hili na majeshi ya nchi nyingine za Afrika yaliyorithiwa kutoka serikali ya mabeberu, majeshi ambayo viongozi wake walipata mafunzo yao chini na ubeberu, na ambayo yamejiepusha kabisa kutoka katika kuelewa siasa ya nchi yao. Jambo hili linaonyesha kwamba majeshi haya bado yanaamini siasa ya ubeberu.

Nchi kama vile Upper Volta, Sierra Leone, Burundi, Maurita-

nia, Togo, Malawi, Jamhuri ya Afrika ya Kati na Gabon zote hizi zina majeshi pungufu ya 2,000. Kwa upande mwingine, Gambia, Equatorial Guinea, Botswana, Lesotho na Swaziland nchi hizi hazina majeshi kabisa.

Kutokana na takwimu hizi inaonekana wazi kabisa kwamba majeshi ya Umma ya nchi kama Msumbiji, Angola na Guinea Bissau ki-idadi ni makubwa zaidi kuliko majeshi ya nchi nyingine za Afrika ambazo zilipata Uhuru wao.

Jambo hili ni hivyo japo kama kuna ukweli kwamba hata nchi maskini kama iliyo Botswana na Lesotho, lakini ni nchi zenye hali bora zaidi kiuchumi na kifedha kuliko ilivyo katika hali ya Frelimo. Katika miaka hii ya mapambano ya ukombozi, Kamati ya Ukombozi ya OAU ilitumia kiasi cha pauni laki saba na nusu na pauni robo tatu milioni kwa kuzisaidia nchi na vyama mbali mbali vinavyotambuliwa na OAU kama ni vyama halisi vya ukombozi wa umma katika nchi zao kama vile makoloni ya Ureno, Afrika ya Kusini, Zimbabwe, Namibia na Visiwa vya Comoro. Hizi ndizo fedha zote zilizochangwa na nchi huru 40 za Kiafrika kusaidia ukombozi wa ndugu zao wanaoteswa na ukoloni. Frelimo ilichangia fedha hizi pamoja na vyama vingine vya ukombozi vinavyotambulikana katika OAU ikiwa ni pamoja na mishahara ya watumishi wa kamati ya ukombozi wa bara la Afrika. Kwa kweli mishahara hii imepangwa kwa kufuata misingi ya mishahara ya watumishi wa umoja wa Mataifa. Jambo hili linaifanya mishahara hii kuwa minene mno kwa kulinganisha na hali halisi ya Afrika, haifanani kabisa na hali ya Afrika kwa kifupi tu ni kwamba kiasi cha fedha ambacho vyama vya ukombozi vinapata kutoka kamati ya ukombozi kwa kweli ni sehemu ndogo sana ya mahitaji yao, hata hivyo majeshi ya vyama hivi vya ukombozi yamekuwa makubwa.

Majeshi ya umma yametofautiana sana na majeshi ya ulinzi ya nchi nyingi za Afrika kwanza kabisa ni kwamba majeshi haya ya umma ya ukombozi kama vile walivyo watu wa nchi hizo yanahusika zaidi na ukombozi wa nchi zao. Matokeo yake ni kwamba katika majeshi haya ya umma utakuta kuna watu waaminifu, na wenye ujasiri wa hali ya juu, kwani wao wanaamini kwamba wanaingia jashini hili na kujitoa muhanga ili kuikomboa nchi yao na wala siyo kwa sababu ya malipo yoyote. Katika jeshi la aina hii suala la malipo ya uzeeni au marupurupu mengine yeyote, wala si suala la kujipatia kazi tu jeshini ambalo linawatuma ndugu hawa kujiunga na jeshi hili la ukombozi isipokuwa ni

kwamba mpinzani huu wa vita vya msituni anatambua kuwa anapotoa muhanga maisha yake katika ukombozi, basi umma uliokombolewa utayaangalia maisha ya mke wake, watoto wake na wazazi wake. Katika ugawaji wa ardhi ndani ya sehemu za Msumbiji zilizokombolewa na Frelimo nafasi ya kwanza kufikiriwa huwa ni kwa watoto na ndugu wa wapigania Uhuru. Kwa upande wa ujira wa wanajeshi hakuna tofauti yoyote ya maana kati ya malipo ya Afisa wa Jeshi la Frelimo na askari wa kawaida wa Frelimo, kwa ujumla hali ya maisha ya wanajeshi wote haitofautiani hata kidogo na hali ya maisha ya wananchi kwa ujumla. Hii ni hivyo kwa sababu kiasi cha mapato ya wanajeshi wa Frelimo wapatacho kama ujira wao ni sawa kabisa na kiasi cha mapato ya wakulima.

Kwa upande mwingine tunaona kwamba mahali ambapo hakuna matisho kwa kuwavutia watu au vishawishi kwa watu kujiunga na jeshi la ulinzi, basi wale waliomo katika jeshi tayari mara nyingi hulipwa au hutunzwa vilivyo. Katika Frelimo inawezekana kabisa kwa yeyote kupanda ngazi zote za jeshi na kufikia cheo cha juu, kwani mapinduzi haya yanatoa nafasi kwa watu wake kujitokeza na kudhihirisha vipaji vyake katika ubunivu, ujasiri na maarifa yao katika vita. Hivyo ndugu Mondlane anasema kwamba: "Uongozi haufuati daraja, bali msingi wake ni katika mawazo ya wajibu; na kiongozi wa chombo chochote cha umma najulikana kama ni mtu anayewajibika katika chombo hicho. Watu wengi sana sasa hivi ambao ni watu wenye wajibu hawakuwahi kusoma kabla hawajajiunga na jeshi, walikuwa ni watu wasiojua kusoma na kuandika ni watu tu wasiokuwa na elimu yoyote ya darasani, wakati walipoamua kuingia jeshini la Frelimo wakati karibu kabisa na mwanzo wa mapigano; vita. Ndugu hawa wamepata uwezo wao wa kuongoza kutokana na uzoevu wao katika mapigano na katika shughuli za kisiasa na pia kwa njia ya mpango maalum wa elimu katika jeshi."

Pili, jeshi hili la Frelimo linajitegemea na ndugu Mondlane anakazia jambo hili anaposema kwamba majeshi ya Frelimo yanaishi kwa kutokana na kile wanachozalisha wenyewe. Umma wa wakulima na wafanyakazi wa Msumbiji unalifurahia sana jambo hili kwani wakoloni waliendeleza uchumi wa wananchi mahali pale tu ambapo waliona kwamba maslahi yao yangalikuwa mazuri zaidi. Matokeo ya unafsi huu yalikuwa ni kwamba wakulima wenyewe hawakuweza kuzalisha ziada. Uchumi wao ulibakia katika msingi wa kujikimu tu ingawaje kwa wakati ule

ule walilazimika walipe kodi kwa ajili ya kuendeleza maslahi na uhai wa urasimu wa majeshi ya kikoloni. Hii hasa ndiyo sababu kubwa ambayo inawafanya watu wa makoloni kuchukia tabaka la watumishi wa Serikali, Polisi na jeshi, kwa sababu wanayaona vikundi hivi vinaishi kwa kunyonya jasho la umma wa wakulima tu bila wenyewe kujishughulisha kuzalisha mali, na pia, vikundi hivi ndivyo vinawamiliki na kuwakandamiza. Jeshi ambalo wananchi walilielewa kabla ya ukoloni kuingia afrika ni jeshi ambalo lilipigana vita ikiwa ililazimu kufanya hivyo, lakini wanajeshi wenyewe walitumia muda wao uliobaki katika shughuli za uzalishaji mali.

Huu ulikuwa ni utaratibu mpya kabisa wa hali ya juu wa maendeleo ya jamii.

Jeshi la ukombozi wa Msumbiji siyo tena jeshi la kunyonyea nguvu za wazalishaji mali za watu wengine hawa wakuli ma bali sasa umma uliona kwamba jeshi hilo leo lilikuwa linajishughulisha kujitegemea kila ilipowezekana kufanya hivyo na lilikuwa tayari kwa wakati ule ule kulinda uhuru wa umma wa Msumbiji kama litalazimika kufanya hivyo kutokana na mashambulizi kutoka kwa maadui. Kwa njia hii jeshi la Frelimo lilipunguza sana taabu za mzigo mkubwa kwa wakulima na pia lilikuwa tayari kuwalinda kikamilifu. Mambo haya mawili muhimu sana yaliliwezesha jeshi la mapinduzi ya Msumbiji kuweka uhusiano wa hali ya juu kabisa kati yake na umma wa Msumbiji, jeshi na umma walijiona ni kitu kimoja tu chenye lengo moja—ukombozi wa Msumbiji. Majeshi dhalimu ya kikoloni hayakuweza kujenga uhusiano mzuri huu baina yake na wananchi bali yalijenga uhasama tu.

Tatu ni kwamba jeshi la ukombozi la Frelimo halikujitenga peke yake katika kambi za jeshi bila uhusiano wowote na wananchi, kama vile yalivyokuwa majeshi ya ukoloni na yale yaliyoridhiwa na nchi za afrika ambazo sasa ziko huru. Jeshi la ukombozi la Frelimo lilikuwa ni sehemu ya umma wa wakulima na wafanyakazi, lilikuwa likijishughulisha na kushirikiana bega wa bega na wananchi katika shughuli mbali mbali za uzalishaji mali na utoaji huduma za jamii. Hivyo Mondlane anasema: "Jeshi la Frelimo linasaidia kuinua hali na kiwango cha elimu ya umma wa Msumbiji pamoja na kuinua kwa ujumla tu kiwango cha mwamko wa siasa. Askari wanafunzi wajue kusoma; pamoja na mafunzo ya jeshi iwezekanapo kufanya hivyo. Zaidi ya hayo jeshi linafanya na kupanga utaratibu wa mafunzo maalum kama

vile kazi za radio, uhasibu upigaji chapa pamoja na masomo mengine yanayohusu mambo ha kivita. Kwa njia hiyo jeshi linakuwa ni shule na pia ni Chuo kikuu cha umma shule hizi na vyuo vikuu vinazuka huko na huko msituni na hata katika mashamba sehemu ambazo hazina majengo ya aina ya chuo bali ni mahali pa wazi tu."

Hivyo basi hizi ni baadhi ya sababu za kimisingi kabisa zihusianazo na kukua kwa jeshi hili la ukombozi katika Msumbiji. Umma wa Msumbiji unatoboa kabisa sababu kama hizo ndiyo maana kina baba na kina mama wanawapeleka watoto wao kujiunga na jeshi la Frelimo ambapo wao, wazazi wanabakia wakilima na kuangalia mashamba yao ya nafaka. Wakulima hawa wanatambua vizuri kabisa kwamba kitendo chao hiki kinakaribisha ulipizaji kisasi kwa upande wa Wareno. Wanatambua kwamba wakubwa hawatafurahi jambo hili na kwamba wanawezo kabisa wakakamatwa na kuteswa na mashamba yao yakachomwa moto. Lakini basi wafanye nini kwani hakuna jingine lolote la kufanya isipokuwa tu ni kujitoa muhanga; ni afadhali zaidi kusimama imara na kupigana, potelea mbali hata mkifa mnapigana, ni bora kuliko kunyonywa, maisha ya kitumwa na kuwaingiza watoto wao katika utumwa wa milele. Kwa njia hii ndugu wa Msumbiji wameonyeesha kwa vitendo kabisa kwamba wanaunga mkono mapambano ya Frelimo. Hivyo basi tunaweza kwa usahihi kabisa kusema kwamba sifa za maana ambazo zinatofautisha baina ya jeshi la ukombozi katika Msumbiji na majeshi yaliyo na msingi wa kikoloni ya askari waajiriwa ni kwamba jeshi la ukombozi wa umma la Msumbiji linaendelea kila siku kuamka kisiasa, ni jeshi ambalo ni sehemu ya umma wenyewe wa Msumbiji, ni jeshi linalojitegemea na ni chombo cha mapambano wala siyo mahali watu kutafuta kazi tu bila kujali wajibu kwa umma. Sifa hizi ndizo zimeliwezesha jeshi hili kukua haraka.

Katika sehemu nyingine za Afrika, Asia na hata Marekani ya Kusini kumezuka tatizo moja la hatari sana kuhusu madaraka, hasa suala lilikuwa ni kuhusu chombo gani kitaongoza kingine, kati ya Bunduki na Chama. Je Chama ndicho kitawala na kuongoza matumizi ya Bunduki au Bunduki ndiyo itakuwa kiongozi wa shughuli za Chama? Kwa maneno mengine ni kwamba kutakuwa na uhusiano gani kati ya Chama na Jeshi? Ndugu Mondlane alikuwa anatambua uzoefu wa ndugu wa Vietnam na Uchina kuhusu suala hili. Hivyo kwa mfano ndugu Giap alisema katika maandishi yake ya: "Vita vya umma na jeshi la umma ni

jeshi la wafanyakazi na wakulima likiongozwa na Chama cha Tabaka la wafanyakazi. Jeshi hili la umma ni lile ambalo hapo awali lilikuwa ni jeshi chini ya uongozi wa kidemokrasi wa wafanyakazi na wakulima ambao sasa jeshi hili linaongozwa chini ya misingi imara ya uongozi wa wafanyakazi. Hii ndiyo hali halisi ya kitabaka katika jeshi letu, hali ya kimapinduzi kabisa; Hii ndiyo sasa tofauti kubwa iliyopo kati ya majeshi ya maadui zetu na majeshi yetu."

Na katika kutoa maana ya kile akiitacho *Kanuni za Kimsingi za Ujenzi wa Jeshi* anasema kwamba: "Kanuni ya kimsingi kabisa katika ujenzi wa jeshi ni kuliweka jeshi chini ya uongozi wa Chama na wakati huo huo lazima kuimarisha uongozi wa Chama katika jeshi. Chama ndiyo kilianzisha, kilichosimamia mwenendo wa jeshi, ndicho pia kinacholielimisha jeshi — utaratibu wa kuwa na Kamati za Chama na maafisa siasa wa Chama lazima udumishwe."

Zaidi ya hayo ndugu Mondlane alitambua kwamba mahali ambapo hakuna au pana upungufu wa mwamko wa siasa katika majeshi au ikiwa kulikuwa na tofauti kubwa katika uongozi wa kisiasa, jeshi linaweza kuasi na kuchukua madaraka. Kuhusu uwezekano wa kuwapo na mgongano kati ya jeshi na chombo cha ukombozi ndugu Mondlane anasema kwamba ili kupunguza uwezekana huu lazima wanajeshi pamoja na raia wanawajibika katika chombo cha siasa cha Frelimo ndugu Mondlane hapa alikuwa anaelezea tofauti na farakano zilizotokea baina ya raia waliokuwa wakipambana dhidi ya Mreno kwa chini chini, na makada wa kijeshi waliowasili Msumbiji baadaye. Tofauti kubwa ilikuwa inahusu hali ya mamlaka. Jambo lilimalizwa na Frelimo.

Ndugu Mondlane alisema kwamba Frelimo imeundwa katika msingi wa tabaka zote za watu tangu wanajeshi hadi raia, na kwamba uhusiano kati ya chombo cha siasa, jeshi na raia haukuwa ule ambao unaweza kuimarishwa katika hali ya urasimu ambao unaweka tabaka nyingine juu ya mwenzake.

Maanuzi yote ya kisiasa lazima hufanywa na chombo cha siasa hasa kamati kuu ya Chama. Jeshi kama zilivyo idara nyingine lilifanya kazi yake kwa kuzingatia kwa uthabiti kabisa uamuzi wa Kamati Kuu; lakini hata ikiwa hivyo maafisa wa jeshi hili ni wajumbe wa Kamati Kuu ya Chama, na kwa hali hiyo walisaidia katika kutoa mwongozo wa kisiasa. Mkutano wa makamanda wa jeshi la Frelimo kwa kawaida huwa unaongozwa na Rais au

Makamu wa Rais wa Chama cha Frelimo na jambo hili tu peke yake huhakikisha kwamba kati ya mikutano ya Kamati Kuu huwa ni lazima kuimarisha uhusiano kati ya shughuli za kichama na kijeshi. Hivyo ndugu Mondlane alielezea kwamba ingawaje ni kweli kwamba Kamati Kuu ya Chama cha Frelimo ndiyo pekee inayotoa mwongozo wa kisiasa, na ni kikao cha juu na chenye nguvu kuliko vikao vingine vyote, ni kweli pia kwamba hakuna mgongano wa aina yoyote kwani maafisa wa vyeo vya juu katika jeshi ni wajumbe wa Kamati Kuu, na wakati huo huo kiongozi wa Kamati Kuu ndiye pia mwenyekiti wa mikutano yote ya Idara ya Ulinzi.

Watu wengine wanashikilia kwamba kuchaguliwa kwa Ndugu Samora Machel kuwa Rais mpya wa Frelimo kulitokana na ukosefu au upungufu fulani wa kiitikadi katika Frelimo, jambo ambalo lilisababisha mgogoro mkubwa kutokea kwa upande wa uongozi katika Frelimo, hasa baada ya kifo cha Mondlane. Sababu nyingine ndugu hawa wanasema ni kwamba Ndugu Samora alipata nafasi ya kuchaguliwa kuongoza Frelimo ati kwa sababu yeye alikuwa tayari ni kiongozi wa majeshi ya Frelimo. Hii ni hivyo kwani wakati wa mkutano mkuu wa pili wa Frelimo ndugu Machel alichaguliwa kuingia katika Kamati Kuu ya Frelimo kwa mara ya kwanza kabisa. Labda wayasemayo ndugu hawa ni kweli lakini tusisahau pia kwamba Samora Machel alikuwa ni kijana wa kimapinduzi kabisa wa Frelimo na mchango wake katika mapambano dhidi ya Ureno ulionekana na kusifiwa kipekee kabisa na Ndugu Mondlane wakati wa mkutano mkuu wa pili wa Frelimo.

Ndugu Machel haoni mgongano wowote kati ya chama cha Frelimo na jeshi. Alipokuwa anahojiwa mara tu baada ya kuchaguliwa kwake kuwa Rais wa Frelimo, Ndugu Machel alisema kwamba: "Vita ni chombo cha kupatia au kukamilishia shabaha za kisiasa. Kwa hivyo hakuna mgongano wowote kutokana na hali ya mimi kuwa Rais wa Frelimo na wakati huo huo kuwa ni kamanda mkuu wa majeshi ya Frelimo. Kwa kweli jambo hili linarahisisha sana kufikia uamuzi. Kusema hakika mimi siyo Rais wa Frelimo na siyo kamanda wa majeshi ya Frelimo. Rais na kamandj ni watu wenyewe ni umma wa Msumbiji." Aliongezea kwa kusema kwamba Makao Makuu ya Chama cha Frelimo yanafuata wapi yeye alipo.

Ndugu hayati Mondlane alizingatia kwa msingi kabisa uzoefu wa mapambano uliopatikana katika nchi nyingine ambazo zinae-

ndeleza mapambano dhidi ya ukoloni kama wafanyavyo ndugu wa Frelimo. Kwa hali hiyo Mondlane alijua kuchagua viongozi bora na kuwakataa kabisa viongozi wabaya kwa maana ya kwamba hawa viongozi wasiofaa walikuwa na tabia na hata mwenendo wao kikazi ambao uligongana kabisa na hali halisi ya Msumbiji. Mfano mzuri wa jambo hili unaweza kupatikana kutokana na jinsi Ndugu Mondlane alivyoshughulikiwa suala la uhusiano kati ya askari wa msituni na wanamgambo (milisha). Ndugu Mondlane hakuona tofauti yeyote kati ya askari wa vita vya msituni na askari wa milisha. Kwa kweli yeye alijaribu sana kuonyesha kwamba makundi haya ya askari yanategemea sana katika shughuli zao za siku hata siku na kwa hali ilivyokuwa ni kwamba malisha ndiyo kilikuwa kiungo muhimu sana kati ya askari wa vita vya msituni na umma wa Msumbiji hivyo katika maandishi yake anasema: "Katika hali ya kawaida ya Msumbiji na mazingara yake katika uwanja wa mapambano jeshi la mgambo au milisha linafanya kazi kubwa na ya muhimu sana katika kuwaunganisha umma wa Msumbiji na jeshi la Frelimo. Ndugu hawa walio katika milisha wanatokana na umma wa kiraia wa Msumbiji, ambao wanaendelea na kazi zao (uzalishaji mali) ambao ni watu walio katika mstari wa mbele kabisa wa kimapinduzi. Licha ya shughuli zao za kawaida za uzalishaji mali ndugu hawa wana, ingawaje hawakuingizwa moja kwa moja katika jeshi la Frelimo, wanashughulika pia na kazi nyingine za kijeshi. Kazi yao kubwa ni ulinzi wa mazingara ya mahali wanapoishi; hasa majimbo yao. . . . wakati mapambano yanapoendelea katika sehemu fulani, milisha wanunganisha shughuli zao na za majeshi ya msituni, na wakati mwingine wanajiunga na majeshi ya msituni kuyaongeza nguvu ya mapambano kila itakapokuwa lazima kufanya hivyo, na wakati huo huo milisha husaidia majeshi ya msituni kwa kutoa habari kuhusu mazingara yao. Baada ya kuwa majeshi ya msituni yamekomboa sehemu hiyo kutoka mikononi mwa Wareno, basi milisha hushika sehemu hiyo kuilinda na kupanga utaratibu maalum kuhusu uzalishaji mali, ulinzi na kwa kufanya hivyo milisha huyapa nafasi majeshi ya ukombozi kuendelea na ukombozi wa sehemu nyingine za Msumbiji . . . . katika sehemu ambazo bado hakujawa na mapambano halisi ya ukombozi kivita, basi milisha huundwa kwa siri na kazi yao kubwa ni kuwaanda watu wa sehemu hizo tayari kwa mapambano ya askari wa msituni kuwakusanya na kuwaelimisha kisiasa watu wa Msumbiji hasa katika sehemu hiyo kuyachungua

majeshi ya Mreno, kupanga utaratibu wa kuyapeleka majeshi ya Frelimo inahitaji muhimu na kuyasaidia majeshi hayo wakati yanayoingia katika jimbo hilo."

Kuhusu wajibu wa milisha ndugu Mondlane anamalizia kwa kusema: "Milisha ndiyo hasa uti wa mgongo wa mapambano ya ana kwa ana." Kwa maneno mengine ni kwamba ndugu Mondlane hayadharau au kupuuza kazi nzuri ifanywayo na milisha. Badala yake anaona kwamba kazi ya milisha siyo tu ni sehemu ya kazi za ukombozi bali ni kazi muhimu na ya maana yenye uzito sawa sawa na majeshi ya ukombozi ya umma. Kwa msimamo huu ndugu Mondlane anayakaribia mawazo ya ndugu wa Vietnam na Wachina ambao wanaona kuwa milisha inawajibu wa kimsingi na wa maana sana katika suala la ukombozi wa ana kwa ana.

Kujitokeza kwa jeshi la umma likifuata mpango wa utaratibu wa vita vya msituni pamoja na kukua kwake kwa haraka, ni tishio kubwa sana kwa mizania ya nguvu katika kusini mwa Afrika. Kwa upande wa Mashariki katika Msumbiji, na upande wa Magharibi katika Angola kunaundwa majeshi ya umma ambayo hayawezi kuzuiliwa kwa hali yoyote na ubeberu kwani majeshi haya yanatumia mbinu ambazo ni ngumu kuzipiga vita au kuziharibu Utaratibu wa kijeshi wa ubeberu una msingi wa kujenga jeshi la Afrika ya Kusini la weupe watupu, jeshi ambalo pamoja na raia wake na kamanda lingalikuwa na ukubwa wa askari laki moja (100,000) kama vile yalivyo majeshi ya Uyahusi, jeshi hili lilitegemewa kuwa rahisi kusafiri kutoka sehemu moja hadi nyingine na pia lingalikuwa na uwezo wa kushambulia kwa haraka sana. Kiasi cha fedha ambacho Afrika ya Kusini peke yake inatumia kwa ajili ya ulinzi ni zaidi ya pauni milioni 175; kila mwaka. Majeshi ya nchi nyingine za Afrika hasa kusini mwa Afrika na Afrika ya Kati ni madogo na mabovu mabovu tu ukilinganisha na majeshi ya Afrika ya Kusini. Iwapo vijeshi hivi vibovu vya nchi za Kiafrika vingalijitia vitani dhidi ya majeshi ya Afrika ya Kusini basi vingalivunjiliwa mbali mara moja tu.

Ndiyo maana kaburu Vorster anasema kwa kujigamba kabisa kwamba akipenda anaweza kabisa kuzichapa nchi nyingi jirani yake ndani ya siku chache tu. Akitilia mkazo jambo hili Vorster anatoa mfano wa majeshi ya Uyahudi, ambayo yaliwachapa Waarabu ambao hawakujitayarisha vya kutosha kupambana nayo, na hivyo Waarabu walijikuta wamelazimika kupigana vita vya kujihami tu, kutokana na nguvu na wepesi wa mashambulizi

ya majeshi ya Wayahudi dhidi ya maadui zao Waarabu. Kwa upande mwingine ndugu wa Vietnam na Wachina wamedhihirisha wazi kabisa kuwa uwepesi wa kusoge na nguvu za kushambulia havifai kitu wakati vinapopambanishwa na majeshi ya umma yanayotumia mbinu za msituni katika kupigana vita hivyo. Mabeberu wa Marekani ya Kaskazini ambao majeshi yao yanahesabika kuwa na nguvu na ukatili mkubwa ambao haujatokea katika historia ya vita yameshindwa vibaya sana na majeshi ya Tet mnamo 1968 na katika Laos 1971. Kwa hali hiyo hiyo majeshi ya ukombozi ya Wapalestina yamedhihirika kabisa kwamba sababu iliyofanya majeshi ya kiarabu kupigwa na wayahudi zilikuwa ni utumiaji wa mbinu ambazo za kivita na pia mawazo yao hayakuwa sahihi kuhusu vita hivyo na sayansi ya kijeshi iliyotumika ilikuwa haifai katika kupambana na ubeberu wa kiyahudi. Hivyo baada ya muda wa miezi sita tu ya kushindwa kwao Waarabu walijitokeza dhidi ya Myahudi.

Vivyo hivyo hali ya Msumbiji ndivyo ilivyo. Ureno ina majeshi yapatayo watu 60,000 katika koloni hili. Ureno nayo inatumia kiasi cha zaidi ya pauni milioni 80 kila mwaka kwa ajili ya ulinzi, kiasi hiki cha fedha ni nusu moja ya bajeti ya Ureno, ambazo zinatumiwa na kupatia chakula majeshi yake yote yaliyoko katika makoloni yake matatu katika Afrika na ambayo sasa yako katika mapambano ya kujikomboa. Ureno inapata msaada ya silaha za kisasa kabisa na NATO. Lakini hata hivyo Ureno imeshindwa kabisa kuokoa mikoa yake miwili Kaskazini mwa Msumbiji. Ubeberu wa Kireno umetumia hila za kulipiza kisasi na mbinu za mateso kwa wakulima wa Msumbiji. Hata hivyo ukatili wa kinyama huu haukuyazuia majeshi ya Frelimo kutokuyazingira na kuyashinda majeshi ya Mreno. Ndugu Mondlane anatambua kabisa nguvu na uwezo mkubwa wa ushindi ulioko katika vita vya msituni ambavyo majeshi ya mabeberu yanashindwa kabisa kujitetea. Juu ya jambo hili ndugu Mondlane anasema: "Majeshi ya Frelimo yanajitegemea kwa chakula na kutokana na kile kilichozalishwa na majeshi yenyewe katika sehemu za mapambano nacho hubebwa kichwani na kusafirishwa kupelekwa kwa miguu kupitia msituni toka kituo kimoja cha Frelimo hadi kingine. Kwa hali hiyo Frelimo haiko katika hatari ya kushambuliwa njia zake za kupelekea misaada na vyakula kwa askari wake wala Frelimo haina sehemu yoyote muhimu ya kiuchumi ambayo inaweza kuwa ni lengo la ushambulizi wa majeshi ya Kireno. Hasara ya kuharibikiwa na kupotelewa na

kituo kidogo cha Frelimo au sehemu kidogo chochote cha mazao ya Frelimo si kitu cha kutisha sana, hakina maana yoyote kubwa."

Ndugu Mondlane alifahamu kabisa kwamba jinsi mapambano yalivyokuwa yamepangwa kuendelea hatua yanaweka msingi imara kabisa wa mapambano kwani anaongeza kwamba "jinsi mapambano yanavyochukua muda mrefu, basi vivyo hivyo msingi wake unafahamika na kupendelewa na wengi ambao pia wanaunga mkono shughuli za ukombozi za Frelimo — hivyo basi kila tupatapo ushindi huwa tunazidisha nafasi zetu za kushinda zaidi na zaidi na tunapunguza matumaini na uwezo wa Wareno kuyapinga mapinduzi yetu."

Katika sehemu za kusini mwa Afrika na Afrika ya Kati, katika majeshi ya ukombozi utaona kukua kwa nguvu za umma pakiwa na msingi thabiti kabisa wa majeshi ambayo wanayamiliki. Hali hii haiko katika nchi nyingi za Afrika ambazo zimepata Uhuru wao kutoka kwa wa kikoloni bila kumwaga damu. Ubeberu unashindwa na nguvu za umma wa wananchi tu. Majeshi ya umma ya ukombozi kusini mwa Afrika yanapinga vikali. Kabisa ubeberu kwa sababu majeshi haya ni matokeo ya mapambano dhidi ya ukoloni wa Ureno na wanafiki zao wa NATO.

Majeshi haya ni ya kidemokrasi kabisa kwa maana ya kwamba yanatokana na watu wenyewe. Kutokana na mifano yao na upendo wao kwa nchi yao ya Msumbiji na moyo wao wa kulinda sehemu ambazo mapinduzi yao yamezishinda na kuzikomboa yameonyesha nchi zilipata Uhuru wao kikatiba jinsi gani kazi ya majeshi ya umma yanatakiwa yafanye na jinsi gani yametegemewa kulinda na kuyaendeleza mapinduzi katika Afrika. Katika mapambano yajayo ambapo kutakuwa na mapambano dhidi ya ubeberu, katiba ya wapanda mapinduzi na wapinga mapinduzi katika Afrika, majeshi ya vita vya msituni yakiwa na hazina yao kubwa ya uzoefu katika mapambano haya; yatakuwa na wajibu mkubwa wa kulikomboa bara la Afrika, kwani haitakuwa mara yao ya kwanza kwa majeshi hayo kuikabili bunduki kwa ya ubeberu, haya yatakuwa ni marudio tu ya kazi wanayoifahamu.

# 8

# Kazi za Wasomi

KATIKA JAMII YA kibepari tabaka mbili muhimu sana ni tabaka la mabepari au mabwanyenye na tabaka la wafanya kazi yaani, tabaka la wale wanaomiliki njia zote mbili za kuzalishia mali pamoja na mali yenyewe itakayozalishwa, na tabaka la wazalishaji wa mali hiyo; na kabwela wa kisasa kabisa. Pia katika Afrika tunazo tabaka kama hizo hizo; kuna katabaka kadogo sana ka wafanya kazi mjini, na katabaka ka wafanya kazi mashambani—vijijini, hili tabaka dogo sana la wakulima wasiokuwa na ardhi ya kuwatosha kulima lakini wanapata maslahi yao katika ufanzwaji wa kazi katika mashamba makubwa ya mabepari wa kilimo. Hata hivyo katikati ya makundi hayo mawili tunalikuta kundi la watu wa kati, tabaka na bepari uchwana. Tabaka hili ni la watu kama wafanya biashara wadogo wadogo wahunzi wanaojitegemea wenyewe; watu wenye ujuzi wa kazi maalumu na watumishi wa Serikali. Kwa kweli wasomi wote hutokana na tabaka hili la mabepari uchwana.

Mtajo huu "Wasomi" una maana ya wote wale ndugu waliobahatika kupitia shuleni kwa kubabaishia elimu mpaka Sekondari na kisomo cha juu hapo labda Chuo Kikuu n.k. Hivyo basi katika tabaka hili la wasomi wanapatikana wote wale waliofuzu Chuo Kikuu, Waalimu, Wanafunzi, mapadiri na watu wengine wenye ujuzi wa kusomea. Watumishi wa Utumishi nao pia kwa sababu tu ya hali ya elimu yao wanaweza wakaingizwa katika kikundi hiki cha "Wasomi".

Hasa ikiwa hawa nao watajiambatanisha mno na kikundi cho chote kilichotajwa hapo juu. Hawa mabepari uchwana pia wanapatikana katika vyombo au taasisi za habari kwa mfano katika taasisi za uchapaji magazeti na radio na hata huduma za televisheni.



*4 Ndugu Mondlane akiwa na Ndugu Machel*

*5 Ndugu Mondlane akiwahutubia wapigania Uhuru ndani ya msumbiji*





*8 Ndugu Chude Mondlane*

Katika bara la Afrika wasomi wamebandika nafasi za maana zaidi kupita hata uwezo wao wa kuzimudu kazi hizo. Hata hivyo jambo hili linaeleweka kwa sababu mawazo ya watu tabaka hii inaonyesha hatua ya maendeleo na ustaraabu. Mama yake Mondlane alimwambia Mondlane kuwa aende akasomee uchawi wa watu weupe ambao unaweza kutumika kuwakomboa watu wa Msumbiji wanaoteswa. Lakini ukiwachukua wasomi hawa katika hali nyingine utaona kwamba wote ni mazao ya mpango wa uchumi wa kibepari. Baada ya ubepari kuivamia Afrika ulijikuta katika tatizo la kuyatawala makoloni hayo. Hivyo mabeberu walitambua kwamba kuwatumia wasomi kulikuwa na uwezekano mkubwa wa wasomi hao kuwa kiungo kikubwa kati ya watu wa makoloni na wakoloni, Wasomi hao walikuwa wakifanya kazi kama Waalimu, Mapadiri, na Watumishi wa Serikali. Sasa basi, kwa sababu tabaka lenye sauti katika utawala huo lilikuwa ni tabaka la mabepari ambao pia walikuwa ni mabwana wakubwa, basi kazi za wasomi hawa zilikuwa ni kuyaeneza mawazo ya kibepari, tabia na imani zao, hasa mawazo au kasumba hii ilitakiwa ikaenezwe kwa watu wasiojua kusoma wala kuandika umma wa wakulima vijijini.

Hivyo ndugu hawa wasomi walilipwa na wakoloni kwa kufanya kazi hii ya aibu na wakoloni waliwapenda na kuwahadaa kwa kuwaweka juu kidogo ya hali ya umma kiuchumi na kijamii; pamoja na kuwamegea megea marupurupu kidogo na makombo ya hapa na pale. Ikiwa hali ilikuwa kwamba watawala hawa wa kikoloni waliwatumia wasomi kuwaenezea kasumba zao kwa umma, umma nao pia ulihitaji huduma zao, huduma za hawa wasomi. Kwa sababu sehemu hii ya watu katika jamii ndiyo pekee iliyo kuwa imeelimika basi wasomi hawa walitegemewa sana na umma kutoa habari kuhusu mambo yanavyokwenda katika jamii na pia kuwaelimisha wakulima na wafanyakazi hawa juu ya mambo na mipango yoyote ambayo wakoloni walikuwa wanaipanga dhidi ya wananchi. Watu katika jamii ya Kiafrika walipenda na kutaka hasa kufahamu undani wa jamii za kiviwanda. Wanamapinduzi waliwategemea sana wasomi wangaliwapa au kuwaelekeza mbinu gani zingaliweka kutumika kuleta ukombozi wa Mwafrika. Kwa umma wote, jambo waliloliweka sawa na maendeleo lilikuwa ni elimu. Wao waliamini kabisa kwamba elimu ndiyo maendeleo. Matokeo ya imani hii ni kwamba ingawaje wazazi walikuwa na shida ya vitu muhimu kwa maisha yao lakini walihakikisha kabisa kwamba vijana wao,

mabinti, wao wanakwenda kusoma shuleni.

Mnamo karne ya kumi na tisa, Uingereza ilihimiza ujenzi wa mashule katika makoloni yake kwa imani kwamba kutokana vijana watakao soma humo, Uingereza ingalipata watu watakaokuwa waalimu, mapadiri, nao wangalisaidia sana kusukuma mbele na kuufunika funika unyonyaji wa kibepari. Lakini Ureno kwa wakati ule ilikuwa na ubepari wa kibiashara tu na haikuweza kujenga shule zo zote licha ya Vyuo Vikuu, katika makoloni yake ya Kiafrika Msukumo wo wote wa elimu ya chini isiyokuwa na msingi imara uliachiwa mikononi mwa kanisa Katoliko. Hivyo Mondlane na wengine wote wa rika lake na hata wale waliokuja nyumba yao walilazimika kutoka nje ya Msumbiji ikiwa kweli walitaka kupata elimu ya juu zaidi ya Sekondari. Wanafunzi hawa ndio waliounda chama cha Nesam mnamo 1949.

Ni kweli kwamba chama cha ukombozi cha kitaifa kiliundwa mnamo 1964 lakini ni kweli pia kwamba tabia na mwenendo wa kimapinduzi wa wasomi ulianza mapema sana hasa miaka ya ishirini hivi. Wakati Ureno ilipokuwa inashikilia mawazo ya usabili; kulitokea chama kilichojiita "Liga Africana" ambacho kilianzishwa mwaka 1920 mjini Lisbon, chama ambacho kilikuwa na wanachama waliosimama imara kutetea siyo tu umoja wa kitaifa bali umoja wa Pan Afrika. Sasa basi kikundi hiki kilijiunga na wale watu waliokiupinga kabisa utaratibu mzima wa kibeberu wa kuyanyonya makoloni, katika bara la Afrika. Hata hivyo kikundi hiki kilikuwa kidogo kabisa kisichokuwa na hali ya umoja pamoja na umma na kilichokuwa kikifanyia upinzani wake huko Lisbon. Jambo la maana la kikundi hiki lilikuwa ni hali ya juu ya kabisa ya mawazo ya kimapinduzi waliyoyaeleza huko Lisbon na wala siyo na msukumo wowote walioweza kuuweka kwa umma wa Msumbiji. Chama au kikundi hiki kilifuatiwa na kikundi kingine kilichojiita "O Brado" kikundi hiki kilifanya kazi yake ndani ya Msumbiji, kikidai usawa wa watu wa rangi zote na hivyo kuupinga kabisa ubaguzi wa rangi, na walidai kutatuliwa kwa haraka kwa suala la ukosefu wa ardhi ambao ulikuwa unawatabisha watu wengi sana nchini humo. Vijana wa kimapinduzi na wasomi hawa walitambaa kabisa ubaguzi wa rangi wa rangi na unyonyaji vilikuwa ni vitu viwili vilivyo matokeo ya tatizo lile lile moja tu. Walitambua kwamba mgandamizaji alikuwa ni mtu yule yule mmoja akitumia tofauti. Hivyo basi mapambano ya kulikomboa taifa kisiasa yalikuwa pia

ni mapambano ya kufuata unyonyaji wa hali zote. Lingalikuwa jambo la waendawazimu kumfukuza mkandamizaji mwonezi, na baadaye kumrudisha tena lakini katika sura ya mnyonyaji. Huyo ni mtu mmoja yule yule.

Mapema katika miaka ya hamsini hivi kulitokea katika Msumbiji kikundi cha wasomi ambao waliandika ngonjera za malalamiko. Hasa mfano wa kikundi hicho ni kikundi cha Craveirinha. Maandishi yao haya yalipinga vikali unyama na ukatili waliokuwa wanafanyiwa wananchi wa Msumbiji kwa kuwafanya wakakosa msingi na mizizi imara ya kizalendo katika Msumbiji, na kufukia kabisa utamaduni wao wa jadi. Katika ngonjera hizi, zilizojaa hasira chuki na lawama na huruma kwa wote wanaoteseka, wanaodharauliwa na kuvunjiwa utu wao katika Msumbiji; tunaona mbegu za awali kabisa za kuzinduka kwa utamaduni wa taifa la Msumbiji.

Ndugu Mondlane, ingawaji kwa asili yeye ni kizazi cha mkulima, lakini kwa sababu ya elimu ya kazi yake aliingia katika kundi la wasomi. Kwa njia hii aliyafahamu kwa undani kabisa matatizo yote ya wasomi. Alipokuwa katika mazingira ya kisomi alitambua wazi kabisa kuwa kulikuwa na pengo kati ya nadhahari na vitendo. Ili kujiambatanisha moja kwa moja na umma wa Msumbiji ndugu Mondlane alilazimika kuacha kabisa uhusiano wake wa watawala na dunia ya kibepari. Hivyo alivyofanya na akaendelea kukishawishi na kukishauri kikundi cha ngojera cha Craveirinha kufanya vivyo hivyo. Kama ndugu Mondlane hakufanikiwa moja kwamoja kuwazoa hawa ndugu na kuingia katika Frelimo kwa sababu mbali mbali ambazo ni pamoja na kwamba wanachunguzwa mno na PIDE au pengine labda wengi wao walikuwa jela, basi alifanikiwa kuwashawishi vijana wanafunzi wa Nesam kujiunga na Frelimo.

Hivyo anaandika akisema: "Mimi mwenyewe nikiwa ni mwanafunzi aliyerudishwa Msumbiji kutoka Afrika ya kusini ambao tulikianzisha chama cha Nesam, nilikamatwa na kuhojiwa kwa kirefu sana juu ya shughuli za Nesam mnamo 1949. Iwavyo vyote ni kwamba Nesam iliendelea kudumu na kuingia miaka ya sitini hivi na kufika hatua ya kuanzisha gazeti la *Alvor*. . . . Hata hivyo shughuli za Nesam kama zilivyokuwa zile za vyama vilivyotangulia zilizuiliwa kupanuka na kuwafikia watu wengi kwa sababu ya uchache wa wanachama wake. . . . Lakini Nesam ilichanga kiasi kikubwa na cha maana sana katika suala zima la mapinduzi. Kwanza kabisa chama hiki kueneza mawazo

ya kitaifa kwa Waafrika wenye elimu, kiliweza kufaulu kiliweza kufaulu katika suala la utamaduni wa kitaifa na kuufufua utamaduni huu wa Msumbiji kitendo ambacho kilipingana kabisa na lengo la Wareno la kuwapika kasumba vijana hawa ili wadharau utamaduni wa Kiafrika pamoja na watu wake wote. . . . kiliweza kufungua na kuanzisha njia za kupeana habari kitaifa. . . .ambazo baadaye zilingaliweza kabisa kutumika kwa shughuli za chini za kisiasa." Kutokana na vijana waliokuwamo katika Nesam, walipatikana makada wa mbele kabisa katika Frelimo ambao walikuwa ndiyo shina la Frelimo.

Chama chochote cha kitaifa cha siasa ambacho kinajiingiza katika mapambano ambayo yatachukua muda mrefu, lazima kitakabiliwa na tatizo la mgawanyiko wa msimamo wa baadhi ya wanachama wake na hasa viongozi. Kwa kweli mgawanyo siyo jambo baya ikiwa ni mgawanyo wa kitu kimoja ili kupunguza wazimu na kuongeza ufanisi wa idara zake. Mgawanyo wa aina hii ni mgawanyo kwa ajili ya maendeleo. Hata hivyo mgawanyiko ambao utasababisha kugawanyika kwa chama katika sehemu mbili zinazopingana kimsingi utatemea mambo mengi kidogo. Kama mgawanyiko huu utakuwa ni wa kimsingi sana na kwamba ni mgawanyiko ambao hautasahihishwa tena utategemea jinsi gani tofauti za kiitikadi zinajitokeza katika chama hicho na visehemu vilivyojitenga. Kwa kweli tunaweza tu tukasema kwamba mgawanyiko wa kimsingi unaosababisha mtengano katika chama cho chote cha kisiasa una chanzo chake katika tofauti za kitabaka. Hata hivyo katika mgawanyiko au mtengano wowote watu ambao wanahusika zaidi ni wasomi ambao ndio wanaoeleza mawazo ya vikundi vya kitabaka.

Vyama vitatu ambavyo viliungana pamoja na kuunda Frelimo, vilikuwa na viongozi ambao wote walikuwa ni katika kikundi cha wasomi. Hata hivyo Frelimo haikukabiliwa na tatizo hili la mgawanyiko usiokuwa na maana ingawaji kulikuwa na vikundi vidogo vidogo vya wapenda ukubwa. Kitu kilichoepusha aidi tatizo hili ni kwamba wasomi wote walikuwa katika Frelimo kwanza kabisa walikabiliwa na kazi muhimu ya kuandaa utaratibu wa mapambano na baadaye wao wenyewe waliingia katika mapambano hayo ya ana kwa ana. Utaratibu huu uliwapa majaribio makali kabisa hawa na kulisaidia kuwapambanua wasomi ambao walikuwa kweli na moyo wa kuungana na umma wa Msumbiji katika mapambano ya ukombozi wa taifa lao, na wale wasomi ambao kutokana tu na kasumba waliyopata waliamini

kwamba hata siku moja Ureno asingalipigwa. Hali halisi ya Msumbiji wakati ule haikuruhusu mgongano wa kipuuzi kuhusu itikadi maana kila mmoja wa wasomi alikuwa anashughulika na jambo hili au lile la ukombozi. Matokeo ya utaratibu huu yalikuwa ni kwamba wale viongozi wanafiki wote walitoweka mmoja baada ya mwenzake. Na walitoweka wao wenyewe bila kuleta vurugu au mgongano wa aina yoyote au sababu za uongo za kujitoa. Walitoweka tu kimya, kwa hali ndiyo tunasema Frelimo iliepushwa na tatizo la mgawanyiko na vurugu za kiitikadi. Vijana wa kimapinduzi wa Msumbiji walijaza nafasi za viongozi wale waliokimbia mapambano haya. Hivyo utaratibu wa kutayarisha mapambano ya ana kwa ana pamoja na kuanzishwa na Frelimo kulikofanywa wakati ule ule ni vitendo viwili ambavyo vilikiepusha chama kutoka katika tatizo la mgawanyiko.

Ni kweli kwamba ulipofika mwaka 1967 kulitokea maasi, lakini maasi haya yaliwahusu wanafunzi wachache tu ambao walikuwa wakisoma katika vyuo vikuu vya ng'ambo hasa katika nchi za magharibi. Hata hivyo mawimbi ya maasi haya yalifika hadi katika "Mozambique Institute" ambayo iko Dar es Salaam, na wakati huo chuo hiki kilikuwa ndiyo shule ya Sekondari ya Frelimo.

Suala ambalo ndugu Mondlane alikuwa akijiuliza kuhusu hawa vijana waasi ni kwamba hawa waachiwe wawe uhuru na kujitenga kabisa na umma au nao pia waingizwe katika utaratibu wa nidhamu wa Frelimo. Msimamo wa ndugu Mondlane ulikuwa kwamba katika taifa ambamo kiasi cha asilimia 95 ya watu wote hawajui kusoma wala kuandika. Basi wale wanaopata nafasi angalau ya kufika shuleni na kusoma wanapendelewa na taifa zima. Sasa basi kama hivyo ndivyo lazima ieleweke wazi kabisa kwamba wanafunzi hawa wako ng'ambo kwa mafunzo zaidi kutokana na juhudi ya mapambano ya ana kwa ana yaliyoanzishwa na Frelimo. Frelimo ilikuwa imeweka sheria kwamba vijana wote wanaotoka Msumbiji na kuenda kupata masomo zaidi ng'ambo wanalazimika warudipo washiriki kikamilifu zaidi kwa muda fulani katika ng'ambo mapambano na walilazimika kufanya kazi fulani fulani ambazo wamepangiwa. Shabaha ya hatua hii ilikuwa ni kuwahusisha wanafunzi hawa waitanuwe elimu yao kwa kuwa dunia vilivyo wananchi wa Msumbiji. Kwa njia hiyo hata umma wa Msumbiji nao ungaliridhika kwani umma usingalifurahi kuona kwamba baada ya wao kujitoa mhanga katika mapambano na wakati mwingine wamepoteza maisha ya baa-

dhi ya ndugu zao katika mapambano yao, halafu watokee watu ambao hata hawakutoa tone la jasho lao katika mapambano hayo, na waanze kufaidi matunda ya damu na jasho la wengine. Wanafunzi waligoma na kuleta maasi hayo kwa sababu ya kupinga mpango huu wa nidhamu ya Frelimo. Kwa mfano wanafunzi ambao walikuwa wamefuzu shahada zao za B.A. na M.A. hawakupendelea hata kidogo kukatiza masomo yao, walitaka tu waendelee nayo zaidi.

Ni kweli watu wa Msumbiji walikuwa wanahitaji wasomi, lakini wasomi hawa walifanikiwa wawe na msingi gani wa kiitikadi? Ndugu Mondlane aliongea na wanafunzi aliwaeleza wazi kabisa kwamba kwa kweli ipo haja kubwa ya kuwafunza viongozi, lakini basi hawa lazima wawe wanamapinduzi. Katika mfumo wa jamii ya kikoloni sifa za kielimu za wasomi zilikuwa ni safi sana, lakini sasa tatizo lilikuwa ni kwamba, wasomi hawa walitumia elimu yao kuwakandamiza watu. Mondlane alitaka wasomi hawa wapate mafunzo yahusianayo na mapambano ya silaha. Kwa njia hii ile kasumba waliyopakiwa na nchi za magharibi kwamba wasomi walikuwa bora zaidi ya umma mzima yangalitoweka kabisa. Mpango huu pia ungaliondoa kasumba ya wasomi kwamba kwa sababu wao walikuwa na elimu basi walistahili kupewa nafasi nzuri zaidi na maisha ya starehe na anasa zaidi kuliko wananchi wengine. Ndugu Mondlane alieleza wazi kabisa kwamba shule kubwa duniani ni mapambano yenyewe kuupinga ukoloni wa rangi zote. . . . ni kweli kwamba mapinduzi yenyewe yanawahitaji na kuwaamini wanafunzi wake, viongozi na wanamapinduzi wasomi, lakini ni kweli pia kwamba ndugu hawa wataelimika zaidi katika harakati ya kimapinduzi kuliko katika chuo kikuu.

Alipokuwa akiongea na wanafunzi juu ya jambo hili ndugu Mondlane aliona kwamba wanafunzi walikuwa wamepakiwa kasumba ya kutaka na kupendelea mambo fulani fulani ya unafsi ambayo waliyapata kutoka kwa nchi ambazo zinapinga kabisa mapambano ya silaha ya Msumbiji. Hivyo basi alitoa hadharani siri ya nchi ya Magharibi katika utoaji wa nafasi za masomo ng'ambo. Aliendelea kusema kwamba nchi za kijamaa pamoja na mashirika mengine (ambayo yanatoa nafasi za masomo juu kwa vijana wetu) yanaonyesha kutuunga mkono katika mapambano yetu; lakini nchi ya kibeberu ambazo zinashirikiana na Wareno zinatoa nafasi za masomo ya juu kwa vijana wetu ili kupata viongozi ambao wamesoma na wanayaafiki mawazo ya kibe-

beru. Kwa kweli utaona kwamba hata wale wanafunzi ambao walitoroka mpango wa mapinduzi ya Msumbiji walipata nafasi hizo za masomo ya juu ng'ambo, wakifaidi elimu na nafasi hizo kwa sababu ya mapambano ya Frelimo.

Sasa je njia hii ingalitumika manufaa, ya kuwakabili hawa wasomi? Je wasomi hawa watengwe na jumuia ya Msumbiji na hiyo watupwe mikononi mwa maadui? Kama hivyo sivyo sasa waruhusiwe wasomi hawa kuchanganyika na wanamapinduzi wa Frelimo na kwa kufanya hivyo wasomi hawa waeneze mawazo yao ya kikasumba na ya kinyonyaji kwamba wao wanastahili kupewa nafasi bora zaidi ya watu wengine wowote wa Msumbiji kwa sababu tu kwamba wao ndiyo walioelimika? Je tamaa na unafsi wa kikundi hiki uachiliwe kutawala maisha ya jamii yote ya Taifa la Msumbiji.

Lazima ifahamike wazi kabisa kwamba tatizo hili siyo jambo la miujiza kwa Frelimo, au hata kwa mapinduzi ya Bara la Afrika. Kwa kweli vyama vilivyo katika mstari wa mbele kabisa katika suala hili la mapinduzi vimejikuta vinakabiliwa na tatizo hili. Wasomi wote ni watu wanaotakiwa sana na wana manufaa makubwa katika jamii yo yote, iwe ya kibepari au ya kijamaa hasa vyama vya kimapinduzi vinawahitaji zaidi wasomi hawa. Lakini ili wasomi hawa wayasaidie mapinduzi ya umma lazima wasafishwe waondokane na kasumba zao zote walizopakiwa na wakoloni kasumba ambazo zina lengo la kudhoofisha juhudi za mapambano.

Katika Uchina kwa mfano wasomi wote walikuwa wanatiliwa mashaka na baadhi ya vikundi katika chama na jeshi la wananchi. Wasomi hawa hawakuruhusiwa kabisa kujiunga na jeshi wala chama na zaidi ya hapo hawakuruhusiwa kushika kazi zo zote zenye madaraka. Lakini Mwenyekiti Mao Tse Tung alitoa agizo maalumu kwa chama kutoka Kamati Kuu kwamba jitihada ifanywe ya kuwandikisha wasomi hawa kwa wingi kadiri iliyowezekana kufanya hivyo. Alisema hayo mnamo mwaka 1939. Alieleza kwamba: "Makada wetu wengi bado hawajatambua umuhimu wa wasomi, wengi wao bado wanawaogopa na wanawabagua au hata wakati mwingine kuwatenga kabisa. Vyuo vyetu vingi vinasita kuwaandika wanafunzi kwa wingi. Yote haya ni matokeo tu ya kutotambua umuhimu wa wasomi katika suala la zima la mapinduzi . . . . Kama wasomi tutawazuia wasishiriki kikamilifu katika mapinduzi haya basi tujue kabisa kwamba hatutafanikiwa katika mapinduzi yetu. . . .kwani wafa-

nyakazi, makabwela hawawezi kutoa wasomi wao bila kuwatumia Wasomi waliopo hivi sasa."

Chama hakikuchelewa kuitikia wito huu wa Mwenyekiti Mao Tse Tung, kiliwapa kazi ya kufanya wasomi wote, kikawaelimisha kisiasa hivi kwamba baadaye muda si mrefu wasomi walibadilisha kabisa fikira zao za kikasumba wakajenga mawazo ya kimapinduzi na kuungana bega kwa bega na umma. Kwa njia hii ndugu Mao Tse Tung aliweza kuhifadhi heshima ya watu wa Uchina na pia aliweza kutumia uwezo, ujuzi na dikira za wasomi kwa manufaa ya mapinduzi.

Kwa upande wa Frelimo, halikuwa tena suala la kuwatoa kabisa katika mapambano haya, bali lilikuwa ni suala la kuwashirikisha kikamilifu kabisa na mara wakiisha ingia basi jitihada igawanywe ya kuhakikisha kwamba wanakuwa na nidhamu ya hali ya juu kama vile walivyo Wanamsumbiji wengine na kutumikia Taifa kwamba kabla ya kujineemesha wao wenyewe. Frelimo ilitoa mwongozo ufuatao kwa vijana na hasa wasomi wote:—

1. Wanafunzi wote wanaotoka Msumbiji na kuenda ng'ambo kusoma zaidi lazima washiriki kwa muda fulani katika shughuli maalumu za mapambano ya ukombozi wa Taifa.
2. Vijana wote wenye umri zaidi ya miaka 18 na ambao hawakumaliza shule ya msingi watachukuliwa na kuingizwa katika mpango wa elimu ya siasa na jeshi mara moja.
3. Vijana wote wenye umri chini ya miaka 18 na ambao wamemaliza shule ya msingi wataingizwa katika chuo cha Msumbiji ili waendelee na masomo ya Sekondari hadi kumaliza masomo ya juu zaidi.
4. Vijana wengine wanaokaribia umri wa miaka 19 ambao wanahudhuria masomo ya juu katika shule za ufundi na sanaa, watiwe moyo washawishiwe kuendelea na masomo yao katika vyuo vya nchi za ng'ambo.

Hata hivyo, vijana hawa lazima wajione kwamba wao ni kikosi kimoja wapo cha Frelimo. Kwa sababu wanafunzi walikwenda kusoma ng'ambo kutokana na imani ya Frelimo kwamba jambo hili lina manufaa makubwa, na mwanafunzi alikuwa anaendelea na masomo yake ni hatua moja wapo ya kitaifa.

Ndugu Mondlane alisema kwamba mabishano kati yake na wanafunzi yalihusu kikundi kidogo sana cha wanafunzi kwani wingi wao walikuwa wanayaunga mkono kabisa maagizo ya Frelimo na waliungana kabisa na umma wa Msumbiji. Lakini

hawakati hii ya kiitikadi baina yake na sehemu ndogo ya wanafunzi ili kuwa ni hawakati ya kuhakikisha kwamba chama hiki cha kitaifa kilikuwa hakiingiliwi na kasumba ya kibwanyenye ya unafsi na kwamba chama hiki kiliendelea kudumisha hali yake ya juu ya nidhamu kimawazo na kimatendo.

Kitu ambacho ndugu Mondlane hakukifanana wakati ule ni kwamba kulikuwa na watu katika Frelimo ambao waliwatumia wanafunzi hawa kuleta zogo hilo ili tu kutaka kuona matokeo yake kwa umma wa watu katika Frelimo. Ikiwa wanafunzi hawa wangalifanikiwa kukwepa mwongozo huu wa Frelimo na kufanya wapendavyo basi watu hawa ambao walikuwa wanatumia madaraka yao kunyonyea watu nao pia wangaliepukana na masharti hayo ya Frelimo na wangalizidisha mirija yao.

Akiwa katika hali ya kujikomboa Mondlane alisema kwamba kamati kuu ya Frelimo ilikuwa inawajibika kuwaelimisha zaidi wanafunzi kisiasa juu ya shabaha za mapinduzi haya ya Msumbiji na waelewe kazi inayowakabili katika siku zijazo. Kwa kufanya hivyo kamati kuu ya Frelimo ingaliwaokoa wanafunzi kutokana na hali ya kupikwa kasumba za unafsi ambazo zilikuwa ndiyo fikra katika vyuo vikuu kwa wakati huu. Kama jambo hili lingalitendeka basi wanafunzi wetu wasingalidai kupewa nafasi bora katika jamii kuliko watu wengine wote. Kama wanafunzi hawa wangalishirikishwa kikamilifu katika mapambano basi wangalikuwa katika hali nzuri zaidi ya kupinga vibaraka wote wa mabeberu na wale wote wanaopinga mapinduzi na ukombozi wa Mwafrika.

# 9

# Ukabila

TATIZO MOJAWAPO KUBWA linalozikabili nchi nyingi huru za Afrika pamoja na vyama vingi vya siasa ni Ukabila. Hili ni tatizo la pekee kabisa katika jitihada ya kuleta maendeleo yenye maana na ujenzi wa Taifa. Katika kitabu chake *Harakati za Kitabaka katika Afrika* Ndugu Kwame Nkrumah alieleza kwamba kabla Afrika haijavamiwa na mabeberu kulikuwa na makabila lakini hakukuwa na ukabila. Lakini ukabila ulitumiwa na mabeberu kuwagawa watu wa taifa moja ambao walikuwa wanaishi kama kitu kimoja na kidugu; kama vile dini zilivyotumiwa na mabeberu hawa kuwagawa watu wa taifa moja katika vikundi vidogo vidogo. Kabla ya ubepari na hatimaye ubeberu haujaivamia Afrika, makabila ya Afrika yalikuwa katika hali ya kupotea kabisa na badala yake kuunda taifa moja tu la watu ndugu. Ukoloni ulivunja kabisa mizizi hii ya muungano wa makabila. Hivyo basi utaona kwamba matokeo ya jambo hili yalikuwa ni kuuvunja umoja wa makabila ambayo kwa pamoja yalikuwa yanakwenda kumkabili mzungu, na wakati mwingine ilibidi makabila haya yaungane yenyewe, ukatokea uhasama kati ya kabila na kabila.

Kabila liko katika hatua fulani ya maendeleo ya kijamii na kiuchumi. Taifa tu ni kwamba mfumo wa jamii ya kikabila. Kwa msingi tu ni kwamba mfumo wa jamii ya kikabila una msingi wake katika umilikaji mali hasa ardhi kwa pamoja ambapo utemi ndiyo Serikali yao. Chifu huyu ndiye Mkuu wa kabila hilo kisiasa na ana-wajibika kwa kabila lake, hawezi kwenda kinyume cha matakwa ya ujumla ya watu wa kabila lake.

Baada ya Ukoloni kuingia Afrika mpango huu wa jamii ulibadilika na kuvunjika kabisa na watu wakawa na sehemu na mfumo wa kidunia wa kibepari wenye msingi wake katika

utumwa. Msingi wa uchumi katika kabila ulivunjwa na kutokana na ulazima wa kulipa kodi, watu waliwajibika kutafuta fedha. Jambo hili lilikuwa na maana ya kwamba watu lazima waka-tafuta kazi za ujira katika migodi, viwanda na mashamba makubwa ya kibepari.

Wakati mambo haya yalikuwa yakitendeka mabeberu walihakikisha kwamba sehemu kubwa za nchi zilibakia katika hali ya chini sana bila maendeleo sana bila maendeleo yoyote, ambapo hapakuwa na barabara wala reli. Tofauti hizi za maendeleo zilizitisha na kuamsha mawazo ya kikabila na fikra za kimkoa. Wareno nao pia, kama walivyokuwa wakoloni wengine, walitilia mkazo sana ukabila, na njia moja wapo waliyoitumia ilikuwa ni kutufadhi vitu fulani fulani vya kikabila hasa utemi au uchifu. Lakini sasa uchifu huyu alikuwa ni mkala wa wakoloni hawa na kwa sababu alikuwa analipwa basi aliwajibika basi kutekeleza matakwa yao. Wakati walipokuwa wanaziacha sehemu fulani za nchi zilege-lege nyuma kiuchumi, wakoloni waliziendeleza sehemu fulani na kuziingiza katika mfumo mzima wa kibepari, Sehemu hizi ni zile zizalishazo, chai kahawa mkonge, mpira, pamba pamoja na sehemu zinazotoa madini kama, bati, makaa ya mawe, dhahabu, na shaba.

Hivyo basi utaona kwamba kulikuwa na hali ya kutoendelea katika sehemu kubwa ya nchi lakini tena kwa wakati ule ule wakulima na wafanyakazi mashambani walikuwa wameunganishwa na kushirikishwa katika mfumo wa uchumi uliokuwa mikononi mwa wahodhi wakubwa wa kimataifa. Hali hii ya uchumi usiolingana katika nchi moja ndiyo hasa ilivyoachwa na wakoloni wakati walipotoa uhuru kwa nchi nyingine za kiafrika. Hivyo basi kwamba mahali ambapo hapakuwa na maendeleo yoyote ya kiviwanda wala biashara, ambapo pia hali ya kilimo ilikuwa ni ya kutosha kujihami tu au kilimo chenyewe kilikuwa kimeendelezwa ili kuwe na sehemu mojawapo muhimu ya uchumi wa kibepari, basi katika hali hiyo hakuna mahali pengine popote ambapo watu wangaliweza kuipata kazi isipokuwa katika serikali. Kulikuwa na mashindano makubwa kutafuta kazi zenye kutoa ujira wa kutosha. Hivyo siyo ajabu hata kidogo kuona kwamba vijana wengi wenye elimu hawakuweza kupata kazi, na sifa moja wapo ya nchi changa za kiafrika ni wingi au idadi kubwa ya vijana wasiokuwa na kazi. Sasa basi katika hali hii tunaweza kuelewa jinsi ukabila ulivyojihusisha na suala hili. Ukabila ulikuwa na maana aya harakati katika kutafuta mamlaka, nguvu,

kupata kazi zenye malipo makubwa na kwa kauli harakati zote hizo zilikuwa na lengo la kuelekea katika vyombo vya serikali. Ndugu Kwame Nkrumah hakukosea hata kidogo aliposema katika kitabu chake *Harakati za Kitabaka katika Afrika* kwamba ugomvi mwingi kati ya makabila ya Afrika kwa kweli ni muungano ya sehemu ndogo ndogo za mabepari wakitumia ukabila kama ngao yao tu.

Mondlane alikuwa amekwishaona jinsi gani ukabila ulikuwa unavuruga na kuvunja kabisa umoja wa watu katika nchi nyingi huru za Kiafrika. Pia alikuwa ameona jinsi gani kaburu Verwoerd alivyojaribu kufufua tena kabila katika Afrika ya Kusini wasiungana kama kuwarudisha nyuma wananchi wa Afrika ya Kusini wasiungana kama nguvu moja. Mondlane alitambua kabisa kwamba katika jamii ya kisasa hakuna nafasi ya ukabila wala uchifu. Kwa kweli yeye aliona kwamba ukabila ni kizuizi kikubwa kabisa kwa maendeleo na ni kikwazo katika jitihada ya kufikia hali ya maisha ambayo ilitegemewa kuleta hali ya usawa wa kisiasa na kijamii na hata usawa wa kiuchumi. Mondlane pia alitambua kwamba uchifu ulikuwa unaendelezwa ili kudumisha udhalimu wa kikoloni. Mnamo miaka baada ya Frelimo kuanzisha rasmi mapambano kwa silaha ilijikuta imekabiliwa na mkabala wa kuzitawala sehemu ambazo zimekombolewa na kwa ajili hiyo basi Frelimo ililazimika kuunda taratibu na sheria fulani kuhusu uchifu. Nini ingalikuwa hali na maslahi ya machifu hivi sasa katika jamii mpya ambayo mapinduzi yalikuwa yanaiunda? Mnamo 1966 Kamati Kuu ya Frelimo ilitoa agizo. Kwanza, machifu wote wale waliokuwa wanawasaidia Wareno dhidi ya Frelimo lazima watolewe katika madaraka yao na kama wataonekana kuwa walifanya madhambi yoyote dhidi ya umma wa Msumbiji basi lazima wataadhibiwa vikali kabisa. Pili ni kwamba wale machifu wote ambao hawakujihusisha na Frelimo au Mreno au walijiunga bega kwa bega na Frelimo wangaliendelea kushika madaraka yao kwa muda ingawaje: "Mwenendo wa utawala wa kimapinduzi una maana ya kwamba tawala zote za kijadi zipotee hatua kwa hatua."

Kazi kubwa mojawapo ya machifu wakati ule ilikuwa ni kugawa ardhi kwa raia wake lakini sasa kazi hii inafanywa na Frelimo na kwa vyovyote vile, jinsi ushirika unavyozidi kukomaa kazi hii ya machifu haitakuwa ya lazima tena. Hii ni hivyo kwa sababu ushirika ni muundo wa uchumi wa hali ya juu zaidi kuliko utaratibu wowote ulioweza kupangwa na uchifu.

Mkabala mwingine ulikuwa na asili ya ukabila ndani ya Frelimo yenyewe, mnamo mwaka 1966 Kamati Kuu ya Frelimo ililaa ni vikali ukabila na mawazo ya kimikoa yaliyokuwa yakionyeshwa na ndugu wengine, kwamba mwenendo na tabia hizi zilipingana kabisa na lengo la mapinduzi ya Msumbiji, kwani, yalizuia kufanikiwa kwa mapambano ya Ukombozi wa Umma wa Msumbiji. Agizo la Kamati Kuu hii lilisisitiza kwamba vita dhidi ya ukabila na fikra za kimkoa ni vya maana sana dhidi ya ukoloni.

Kwa kweli Frelimo siyo chama cha pekee katika Afrika ambacho kimepitisha maazimio ya kuulani ukabila. Vyama vingi vimeulaani vikali sana ukabila. Lakini ni kweli pia kwamba mara nyingi imeonekana wazi kuwa viongozi wanaowalaani viongozi wengine kwa kuleta na kukomaza ukabila wao wenyewe wana ugonjwa huo huo wa ukabila. Sasa viongozi wa aina hii kwa kweli wanachokila ni ukabila wanaoonyeshwa na viongozi wengine na wala siyo ukabila wenyewe hasa wanaoukataa. Katika hali hii tunajikuta kwa kweli tuna shughulika na mzozo wa vikundi fulani vya mabwanyenye wa ndani ya nchi ambao wanautumia ubishi wa ukabila kama chombo chao cha kuwapatia nafasi za vyeo na madaraka zaidi kwa manufaa ya kibinafsi pamoja na vikundi vyao.

Mondlane alikuwa hahusiki na mambo madogo kama haya ya ukabila. Uzoefu wake katika makoloni ulikuwa umempatia fursa ya kuyaangalia mambo kwa hali tofauti kabisa. Aliweza kuyaangalia matatizo kwa hali ya juu ya kitaifa na hatimaye kuyatazama mambo haya katika hali ya kitabaka, siyo kikabila, yeye alimwona mtu na kumfikiria kufuatana na jinsi gani angaliweza kulisaidia Taifa la Msumbiji kujikomboa, kiasi gani cha mcgani cha mchango wake katika mapambano haya kimeleta mafanikio katika ukombozi. Alimwona mtu kama binadamu tu na sifa zake za kibinadamu, wala hakufikiria juu ya kabila. Ili kupambana na mawazo haya ya ukabila Mondlane alianza kuwapa mwamko wa Siasa makada wote kwanza na baadaye umma mzima. Hata hivyo aliweza kuyaweka mawazo yake haya kimatendo katika Jeshi na katika sehemu zilizokombolewa. Kwa hali hiyo Mondlane anasema: "Katika Jeshi kuna watu wa makabila mbali wanafanya kazi kwa pamoja na kupigana kwa moyo mmoja. Hivyo utaona kwamba ukabila unapigwa vita kikamilifu kabisa katika Majeshi na jambo hili linatoa mfano mzuri kwa umma mzima wa Msumbiji."

Ukabila ni mgumu sana kuuondoa kwa sababu una misingi yake ya kujiendeleza katika hali ya uhalifu na hali ya kuwa nyuma kwa nguvu za kuzalisha mali katika jamii. Katika sehemu kubwa za Afrika hali ya uchumi wa Kujihami bado inaendelea. Ufutaji wa Ukabila utachukuwa muda mrefu na hata hivyo utakuwa kwa polepole sana, lakini makada lazima, kwa sababu ya mwamuko wao wa kisiasa, waanze kuwamulika kwa sababu ya viongozi wote ambao wanazorotesha ndimi za ukabila kwa ajili ya manufaa yao wenyewe. Baada ya watu wenye mwamko imara wa siasa kuweka ukuta wa kuzuia uendeshaji wa mawazo ya ukabila, basi umma hautababaishwa wala kupotoshwa. Na kwa wakati huu watu ambao wameingiwa kabisa na fikra za kijamaa. Itikadi ya kizalendo tu pekee yake haitoshi maana ndani ya uzalendo unakuta ukabila unajengwa.

# 10

# Utaifa

KATIKA MAZINGIRA YA kisasa, Utaifa unaambatana moja kwa moja na kukua kwa ubepari. Mizizi ya Utaifa, ambao unajitokeza katika ubaguzi wa Kitaifa ni unyonyaji wa kikabaila.

Ubepari umetumia tofauti za Kitaifa, rangi au dini ili kuimarisha unyonyaji wake kwa watu wa Afrika ya Kusini na Asia. Baada ya karne ya kumi na tisa kwisha nchi zilizoendelea zilikuwa tayari zimemaliza kuzitawala na hasa kuziteka nchi za mabara haya mawili. Matokeo ya kitendo hicho yalikuwa ni kwamba tofauti kati ya wale waliotekwa na walioshinda vita hivyo, yaani waliotawaliwa na watawala yalikuwa ni sawa na uhusiano kati ya mataifa ya weupe na wasio weupe. Ili kuhakikisha ukandamizaji wao huo na unyonyaji wao kwa Waafrika na Waasia, Wakoloni hawa walitutia mawazo yao ya kikasumba yanayoelezea juu ya Mataifa yenye nguvu na Mataifa manyonge; katika hali hii walieleza kasumba yao kwamba watu weusi wa Bara la Afrika hawana historia, wala utamaduni wala hawana ustarabu utakaolinganishwa na Wazungu. Upuuzi wa maneno haya ni kwamba Wazungu walikubali kwamba watu wa Asia walikuwa na historia, utamaduni na kwamba walikuwa wamestaarabika, lakini bado walikuwa wanakandamizwa na kunyonywa sawa na ndugu zao wa Afrika. Uwongo huu wa kukanusha historia ya Afrika, utamaduni wa Afrika na ustaarabu wa Afrika umetokomezwa kabisa baada ya Uhuru Waafrika walipoanza kuzinduka na kutafuta ukweli wa historia ya Afrika. Kasumba nyingine ambayo watu weupe waliitumia kuwanyanyasa Waafrika ni kwamba ati wazungu walikuwa ni bora kuliko Waafrika kwa kila hali. Walieleza kwamba ati wazungu wanaonyesha dalili ya Maendeleo, ustaarabu, na ujuzi ambapo Waafrika

ni wajinga tu, wako nyuma hawakuendelea, washenzi na hawana dalili yoyote ya ustaarabu. Wasomi wengi sana waliingiwa na kasumba hii ya kitumwa na wakajaa mawazo ya kufugwa.

Hadi leo baada ya miaka kumi ya Uhuru bado kasumba na mawazo haya ya kufugwa hayajawatoka wasomi wengi. Mpaka miaka michache tu iliyopita ungaliona mawaziri waafrika wakisimama kwa heshima ya makatibu wakuu wa wizara zao ambao walikuwa Wazungu ambapo makatibu hawa hawakustuka kusimama kwa heshima ya mawaziri wao wanapoingia. Sasa basi kwa hali hiyo jambo hili linaeleweka wazi kabisa tunapowaona na kusikia Dakta Banda wa Malawi na Houphouet Boigny wa Ivory Coast wanapendekeza siasa ya kuwa na mazungumzo na makaburu wa Afrika ya Kusini, hii ni kwa sababu waheshimiwa hawa bado wanawaona Wazungu ni bora kuliko Waafrika, bado wanayo ile kasumba ya kwamba kila siku na kila mahali Mwafrika ni mnyonge tu kwa Mzungu. Bado hawajajikomboa. Zaidi ya hayo hawa ndugu wanaendeleza mawazo ya kitumwa kwamba Wazungu ni miamba sana kwa kivita na kwamba kama kutatokea vita vyovyote kati ya Waafrika na Wazungu basi vita hivyo vitaleta maafa tu na aibu ya kushindwa vibaya sana kwa Waafrika. Kwa njia hiyo jamaa zetu hawa wako tayari kubakia katika hali hiyo ya unyonge kama vile Wazungu wanavyowataka wawe. Uzoefu na mambo ya kijasiri yaliyotokea Uchina na hasa ushindi wa hivi majuzi kwa upande wa Vietnamu dhidi ya ubeberu wa Marekani, ambapo taifa dogo limelishinda na kuliaibisha taifa kubwa la Marekani, vyote hivi ni vitu ambavyo havijawaamsha akina Banda na vibaraka wenzake. Kwa hali hiyo, ugonjwa wa kitumwa wanaougua hawa ndugu umekomaa kiasi kwamba hauponi mpaka kifo chao na hata watakapokuwa wamekufa wataendelea kuamini tu kwamba wazungu ni miungu midogo.

Mara nyingi vyama vingi vya siasa vya kitaifa vinakabiliwa na mkabala wa utaifa. Jambo hili lilikuwa hivyo kwa upande wa Msumbiji. Mondlane alijikuta anapambana na kuondosha kasumba hii kutoka kwa umma wa Msumbiji, ugonjwa mbaya ambao Mreno aliupakaza kwenye akili za watu na Msumbiji kwamba mtu mweupe Mzungu ni sawa na mungu na hawezi kushindwa wala kuuawa. Mtu huyu alikuwa mwamba kiasi kwamba hata ukimpiga risasi haanguki na kufa. Wakati wa baadaye kabisa katika mapambano ya Frelimo kulizuka aina mpya kabisa ya utaifa. Utaifa huu ulihusu mambo kinyume kabisa na hapo awali. Sasa mambo yalikuwa kwamba, Wazungu wote,

Wareno wote walikuwa wanaonekana kuwa ni wakandamizaji, mabeberu tu bila kujali msimamo wao wa kisiasa—au mawazo yao. Kuhusu vita vya tatizo au mkabala wa aina ya utaifa ya kwanza, Mondlane anakumbuka kabisa wakati wa kuzinduka kwa watu wa Msumbiji, jinsi gani Chama cha Nesam kilivyoendesha harakati ya kiitikadi dhidi ya mawazo na fikra za kikasumba za Wareno kwamba watu wa Msumbiji walikuwa ni wanyonge tu, watu wa chini ya Ureno na kwamba hawakuwa na historia wala utamaduni na kama walikuwa nao utamaduni huo nao pia ulikuwa ni wa hali hafifu sana kwa kulinganisha na utamaduni wa Ureno. Mondlane alionyesha jinsi gani wakati huo wa mapambano au harakati ya kiitikadi wanafunzi waliweka mbele kabisa mawazo na fikra za kujimudu kuhusu utamaduni wa kitaifa na wakaanza kuleta fikra mpya kabisa za kumwona Mwanamsumbiji siyo kama mtu wa mwishoni mwishoni kutoka Wareno bali ni safi huru—na halisi kabisa anayejitegemea. Baada ya kujikomboa kutokana na ugonjwa mbaya wa akili; kasumba ya kuwaabudu Wazungu, wasomi walijiingiza moja kwa moja katika hatua nyingine ya mapambano, nayo hii ilikuwa ni mapambano ya ukombozi wa Msumbiji.

Hata hivyo watu wa Msumbiji kwa mara ya kwanza kabisa waliondoa mawazo yao ya unyonge walipoanza mapambano ya ana kwa ana dhidi ya ukoloni wa Mreno. Katika vita hivi kasumba waliyokuwa nayo kuhusu U-mungu wa Mreno zilitoweka kila walipomuua na kumteka mreno yeyote katika mapigano haya. Wapigania Uhuru hawa wa Frelimo, waligundua kwamba Mreno analia, akipigwa na kujeruhiwa anataabika na vidonda kama vile Mwafrika anavyotaabika, na jambo hili lilidhihirisha ukweli kwamba Wareno ni watu ni binadamu sawa kabisa na binadamu wengine wa rangi zote, wao siyo miungu. Vile vile kati ya Wareno waliopambana nao wapigania Uhuru wa Frelimo waligundua kwamba kuna Wareno wengine waoga sana na wanyonge pia. Zaidi ya hayo waliona na kugundua kwamba Wareno wengine walisalimu amri siyo kwa sababu ya woga wa aina yoyote ile bali ni kutokana na ukweli kwamba waliamini kabisa kuwa Salazar na Caetano walikuwa hawana sababu za kimsingi za kupigana na Frelimo na kwamba yalikuwa ni makosa makubwa kufanya hivyo. Wao waliamini kabisa kwamba Frelimo ilikuwa na haki ya kupigana na Ureno ili kuikomboa Msumbiji. Kwa njia hiyo baada ya mapigano ya muda wa miaka michache tu, Frelimo iliweza kufutilia mbali mawazo ya kasu-

mba ambayo Wareno walisaidiwa na wakala wao waliwapakia wananchi wa Msumbiji. Watu wa Msumbiji waliacha kabisa kuamini kuwa kuna taifa bora kuliko jingine wala kwamba kuna taifa imara na lingine nyonge.

Wale Wareno wachache ambao walikimbilia Frelimo kwa kupenda kwao wenyewe walikuwa wa maana sana kwa Mondlane kuliko kikosi kizima cha Askari wa maadui waliotekwa au kuuawa. Katika vita kitu cha maana siyo tu nguvu za kijeshi na kisilaha bali pia ni jambo la maana sana kushinda vita vya mawazo. Ikiwa Frelimo ingaliweza kuwashawishi angalau nusu tu ya askari wa Kireno kwamba wao (Frelimo) wanapigana siyo kupinga Taifa fulani bali ni kuupinga utaratibu wa ubeberu wa kukandamiza binadamu wengine na kuwatesa basi Frelimo ingalikuwa imeshinda nusu ya vita vyote. Katika Uchina jeshi la ukombozi la umma limewahi kufaulu kwa kushawishi askari wa maadui kwa njia hii.

Ndugu Mondlane alipendezwa sana na hali hii ya mapambano. Hakuna na hali ya kuutukuza ukabila wala hakuutukuza Utaifa. Elimu yake na uzoefu wake wa kuishi na watu wa kila taifa, rangi imani na msimamo wa kisiasa vilimwezesha kuvuka mipaka ambayo iliwagawa binadamu bila sababu za maana. Mondlane aliwaona binadamu katika msingi wa mchango wao katika kuutukuza ubinadamu kwa ujumla na hasa walitoa mchango gani kwa upande wa kasumba mbele mapinduzi ya Msumbiji.

Lakini siyo kila mtu katika Frelimo alikuwa na maoni kuhusu mapambano haya kama alivyohusu Mondlane. Kwa kweli alijikuta mapambano ya aina nyingine kabisa ya utaifa, kinyume cha utaifa kama unavyolaumiwa siku hizi. Kulikuwa na wenzake wengine hasa katika uongozi wa ngazi za juu katika Frelimo ambao waliwaona Wareno wote waonezi na wanyonyaji wakubwa kwa hali hiyo vita dhidi ya wanyonyaji waonezi, wadhalimu, mabeberu na wakolono, viligeuzwa kuwa ni vita baina ya Wazu ngu na Waafrika weusi jambo hili lilipingana kabisa na msimamo wa Mondlane ambaye alikuwa ameupinga ubaguzi wa utaifa wa watu weupe dhidi ya Waafrika weusi na sasa hakupendelea pia kuona Waafrika weusi nao wanaleta ubaguzi wa kitaifa dhidi ya Wazungu weupe. Aliambatana kabisa matokeo ya utaifa huu; kwamba kama mambo yataachiliwa yaendelee tu bila kusahihishwa basi matokeo yake yatakuwa ni kuvunja kabisa msingi ambao yeye Mondlane na wenzake walikuwa wameujenga. Alia mini hivyo kwa sababu leo tunaweza kusema ni ubaguzi dhidi ya

Wareno kesho utakuwa ubaguzi dhidi ya Wazungu wengine siku zifuatazo utakuwa ubaguzi dhidi ya wamlato na vikabila vingine vidogo vidogo, vitendo vya aina hiyo vinaweza pia vikaleta mifarakano ya kikabila. Frelimo ilikuwa imewahusisha watu wote wa Msumbiji wa kila kabila na kikundi. Hivyo basi ikiwa utaifa huu utaendelea bila kusahihishwa basi kuna uwezekano mkubwa kabisa kwamba msingi imara huu wa mapambano dhidi ya mreno utavunjwa; na kitendo hiki kikitokea kitamfurahisha na kumsaidia Ureno.

Aina mpya hii ya utaifa ilienezwa kwa chini chini tu. Wakati huo ndugu Mondlane hakufahamu kwamba utaifa huu ulikuwa unatumiwa kumwangusha yeye kutoka urais wa Frelimo kwa sababu tu ati mke wake alikuwa ni Mmarekani mweupe. Iwayo yote alilitoa mbele ya hadhara jambo hili dhidi ya wote wale waliokuwa wanashikilia mawazo ya kijinga hayo. Lakini katika kila mhadhara ambapo Mondlane alitaka ajitokeze mtu ambaye anashikilia mawazo hayo na ajieleze hadharani, hakutokea hata mtu mmoja ambaye alikuwa tayari kuutetea utaifa wa Waafrika hadharani.

Ndugu Mondlane aliamua kukitaka kikao kupitisha na kukubali kimsingi maazimio yanayohusiana na mateka mateka hawa wa kivita walitendewa vyema na kuangaliwa kibiinadamu, kwamba "upo uwezekano mkubwa pia wa kuwatumia hawa mateka wa vita kwa ajili ya mabadilishano ya mateka hawa na ndugu zetu ambao wanaweza wakawa katika majela ya wakoloni wa Kireno. Kwa njia hii tutaidhihirishia dunia kwamba tunapigana vita dhidi ya ukoloni wa Kireno na wala siyo dhidi ya umma wa Kireno, tutaweza pia kuivunja mioyo ya maadui zetu wakaacha kupigania jambo ambalo hawalielewi na halina maana yoyote kwao na hivyo tutakuwa katika hali nzuri zaidi ya kuwavuta askari hawa wa maadui zetu kujiunga nasi na kuasi jeshi la maadui. Kwa hali hiyo tunaona kwamba mkutano mkuu wa pili wa Frelimo uliamua kutumia siasa ya msamaha kwa upande wa mateka wetu wa vita."

Matokeo yake ni kwamba Mondlane aliweza kutumia mawazo ya hali ya juu kabisa kuhusu kutendea ubinadamu mateka wa kivita na pia aliweza kuvunjilia mbali misingi ya watu wapendao utaifa ambao kama wangalipata fursa ya kufanya hivyo, wangaliwauwa mmoja mmoja mateka wote wa Kireno.

# 11

# Bwawa la Kabora Bassa

BAADA YA MUDA wa miaka miwili tu tangu kuanzishwa kwa mapambano ya ana kwa ana ilidhihirika wazi kabisa kwamba, kama yalivyo majeshi mengine ya Ukombozi nchini Angola, Guinea Bissau na wapigani Ukombozi wengine wa Msumbiji; majeshi ya Frelimo yalikuwa ni ya kudumu. Ureno ilitambua jambo hilo kwa wazi kabisa na kwamba jitihada yake ya kuuvunja moyo huu wa mapambano ya Frelimo zilishindwa vibaya kabisa. Ureno ilikuwa imejihusisha na mapambano ya muda mrefu yaliyohitaji kiasi cha askari laki mbili, wakitumia silaha na vyombo vya kisasa zaidi ambavyo walipewa na marafiki zao wa NATO. Jambo hili pia lilikuwa na maana ya kwamba karibuni nusu nzima ya bajeti ya Ureno, kiasi cha pauni milioni 150, zilitumika kwa mambo ya ulinzi. Jambo hili lilikuwa na matokeo mabaya sana kwa upande wa uchumi wa Ureno na hivyo si jambo la kushangaza kuona kwamba mpaka sasa Ureno ni nchi masikini sana katika Ulaya ikiwa na uchumi wa chini sana.

Viongozi wa wapigania Ukombozi katika makoloni yote matatu ya Mreno wanaamini kabisa kwamba kama Ureno isingalikuwa inasaidiwa na kuikingiwa na kifua na NATO isingaliweza kuvumilia kumwaga pesa zake nyingi kiasi hicho kwa muda wote mrefu huu bila ya faida yo yote. Jambo hili ni hivyo hasa kwa upande wa silaha maana Ureno yenyewe haina kiwanda cha kuzalisha silaha za aina yo yote. Wanachama wa Umoja wa Nato walikuwa wanaamini kwamba Ureno ingalipata ushindi wa haraka sana dhidi ya wapigania Ukombozi. Lakini kwa mfano, mapambano ya coloni la Angola ambayo yalikuwa yameanza tu kama "ghasia" ndogo mwaka 1961 sasa yalikuwa ni makubwa na yaliyotimiza miaka kumi ulipofika mwaka 1971. Mabeberu

hawa sasa wamepewa kitulizo katika mradi wa Ureno wa Bwawa la Kabora Bassa, baada ya kufa moyo kwa matazamio yao ya matokeo ya vita dhidi ya majeshi ya Ukombozi.

Bwawa la Kabora Bassa litajengwa kukinga mto Zambezi katika jimbo la Tete umbali wa maili 150 kutoka mpakani na Zambia. Umaarufu wa mradi huu ni kwamba ikiwa bwawa hili litajengwa basi litakuwa bwawa kubwa zaidi ya yote katika bara la Afrika, likigharimu kiasi cha pauni milioni 125. Bwawa hili litakuwa na kiwango cha juu cha kutoa nguvu za umeme kiasi cha kilowati milioni 3.6 kwa mwaka na gharama za uendeshaji zitakuwa senti 0.35 kwa kila kilowati. Jambo hili litaufanya umeme huo uonekane ni rahisi zaidi ya mahali popote duniani.

Hata hivyo, sala za ambaye alianzisha mpango huu alitambua kwamba ungalibaki kama wazo tu katika karatasi. . . . isingalikuwa kwa sababu ya upungufu mkubwa wa nguvu za umeme katika Afrika ya Kusini, basi mpango huu ungalibakia kama wazo tu. Ukweli ni kwamba Afrika ya Kusini haina mito mikubwa inayopitika kwa vyombo (mashua) hata ile mito iliyopo ambayo ina maji mwaka mzima ni michache tu. Utoaji au upatikanaji wa nguvu za umeme katika Afrika ya Kusini hivi sasa umefika kikomo chake. Hali ya kuwa katika mstari wa mbele katika mambo ya viwanda katika Afrika ya Kusini, suala ambalo liliwezekana kutokana na upatikanaji wa kazi rahisi kutoka katika migodi ya dhahabu ulipa Afrika ya Kusini mtaji wa ziada wa kuanzishia shughuli za viwanda. Ulipofika mwaka 1968, wakati ambapo mpango wa Kabora Bassa ulipofunguliwa rasmi, ulaji wa nguvu za umeme katika Afrika ya Kusini ulikuwa tayari umekwishafikia kiasi cha asilimia 57 ya jumla ya ulaji wote wa umeme katika Bara zima la Afrika. Hivyo basi, ikiwa kulikuwa na uwezekano au haja ya kuanzisha viwanda, hasa kuzunguka vikundi vya viwanda vya Witwatersrand basi kulikuwa na ulazima wa kutafuta tatizo hili la nguvu za umeme kwanza. Wataalamu wa mipango waliangalia angalia uwezekano huu na wakaona labda mpango wa 'Ox Bow' wa Lesoto ungalisaidia. Lakini walitambua wazi wazi kabisa kwamba mpango huu ungaliondoa tatizo hili kwa muda tu na pengine baada ya miaka kumi ijayo tatizo hili lingalijitokeza tena. Mtu ambaye alikata shauri kwa Afrika ya Kusini kwamba lingalikuwa jambo jema zaidi kwa Afrika ya Kusini kuimarisha zaidi uhusiano wa kiuchumi na Ureno na kwa kufanya hivyo dakta Van Eck, Mkuu wa I.S.C.O.R; kiwanda kikubwa cha chuma cha pua katika Transvaal alikuwa anaunga

mkono ujenzi wa Bwawa la Kabora Bassa. Bwawa hili pia lingalirahisisha na hasa kuwezesha ukuaji wa viwanda na madini katika Msumbiji na jambo hili likichukuliwa pamoja na wazungu milioni moja, lingali-imarisha kuwapo kwa Ureno katika Msumbiji na kuwapo kwa ubeberu kusini mwa Afrika.

Msimamo wa mataifa ya kibepari ulikuwa ni kwamba wangalisaidia katika ujenzi wa Bwawa hili kwa gharama ya pauni 125 milioni, kwa imani kwamba hii ilikuwa ni nafasi ya pekee kabisa na mara nyingi nafasi ya namna hii huwa hairudii, huja mara moja tu basi. Zaidi ya hayo ni kwamba mataifa haya makubwa yalitaka kuona kwamba madaraka ya Ureno katika Msumbiji yanaimarishwa. Iwayo yote, mataifa haya yalidai usalama wao. Wakubwa hawa walitaka kuwa na uhakika siyo tu wa mambo ya uchumi bali pia walitaka kuungwa mkono na mkono na juhudi za kijeshi licha ya Ureno tu peke yake. Jambo hili lilikuwa na maana ya kuiingiza Afrika ya Kusini katika suala hili. Mabeberu hawa walionyesha wazi wao na kwamba hawakuwa tayari kujitumbukiza katika mradi huo peke yao bila Afrika ya Kusini kuhusika. Kwa hivyo Zabuni zote zilizoitishwa na Salazar zilihusu kikundi kikubwa cha makampuni. Kati ya kampuni zote vikundi kikubwa cha makampuni. Kati ya kampuni zote vikundi vitatu tu vya makampuni vilivyotoa na kuwakilisha zabuni zao na katika kila kikundi cha makampuni haya kulikuwa na kampuni moja ya Afrika ya Kusini. Baada ya ucheleweshaji mkubwa jukumu la kujenga mkataba wa ujenzi ulikabidhiwa kikundi cha makampuni cha Zambesi. Kikundi hiki kilikuwa ni muungano wa makampuni uhodhi kutoka katika nchi nne:—

*Ujerumani ya magharibi* makampuni yalikuwa:
Siemens; Telefunken; Brown Boveri; Hotchief na J.M. Voith.
*Ufaransa* makampuni yalikuwa:—
Alsthom; C.C.I Cogolex na C.C.G.E.
*Sweden* A.S.E.A.
*Afrika ya Kusini* L.T.A. na Vecor.

Katika makampuni yote haya tutaona kwamba Oppenheimer amejiingiza kwa kutumia kampuni iliyojulikana sana ya ujenzi yaani kampuni ya L.T.A. ambayo ni tawi la kampuni hodhi ya kimarekani pamoja na Uingereza ambayo ina makao makuu yake katika Afrika ya Kusini. Kampuni hii ilipata kiasi cha zaidi ya

asili mia 35 ya mkataba wa uhandisi. Bepari mhodhi huyu, Henry Oppenheimer ni mkurugenzi katika Akiba ya Barclays na pia katika Akiba ya Parisi nchini Ufaransa. Kampuni yake hiyo ni tajiri sana kwa ligha ya mapesa. Zambia ilipotaifisha machimbo ya Shaba kiasi cha asilimia 51 zilizokuwa mikononi mwa kampuni hodhi hii, Oppenheimer alilipwa fidia ya pauni milioni 50.

Ukweli kwamba Ureno yenyewe iliweza kugharimia asilimia 20 tu ya gharama yote, unaonyesha unyonge wake ki-uchumi na kiasi cha msaada Ureno inapata kutoka Afrika ya Kusini na nchi za Magharibi. Hata hivyo makampuni mengi makubwa kutoka Italia, Sweden, Uingereza, na sasa Marekani ya Kaskazini, yamejitoa katika shughuli za mradi huu. Kitendo cha Uingereza kilikuwa ni cha kinafiki sana. Wakati ambapo makampuni ya Kiingereza yanaondoka katika mradi wenyewe haswa utaona kwamba wakati huo huo viwanda vya Kiingereza vinajengwa Msumbiji ambavyo kama ingalikuwa hakuna mradi huu wa Kabora Bassa. Viwanda hivyo visingalionekana kuwa vya manufaa kiuchumi. Iwapo yote kujitoa kwa makampuni haya kutoka katika mradi huu kunapunguza uwezekano wa kujengwa kwa bwawa hilo.

Ndugu Mondlane alitambua hatari itakayotokana na kujengwa kwa bwawa hili la Kabora Bassa, dhidi ya mapambano ya ukombozi ya msumbiji. Afrika ya Kusini siyo tu ilikuwa inahusika na ujenzi wenyewe bali pia ingalichukua asilimia 80 ya nguvu yote ya umeme. Nguvu hizi za umeme zingalikwenda moja kwa moja hadi Witwatersrand. Umbali wa maili 1,000. Ujenzi huu wa Bwawa hili ulisababisha majeshi ya Afrika ya Kusini kuingia ndani ya Msumbiji ingawaje makaburu wenyewe walikuwa wanakanusha ukweli wa jambo hili. Askari hawa wa majeshi ya Kaburu wa Afrika ya Kusini walikuwa wamewekwa pale pale katika sehemu ya ujenzi wa bwawa la Kabora Bassa. Jambo ambalo wakoloni wa Afrika ya Kusini walikiri ni kwamba walikuwa wanapeleka "wauguzi wa kiume" katika Msumbiji ili kupinga na Ukomunisti. Hivyo basi tunaona kwamba juu ya sababu ya kisiasa kulikuwa pia na sababu za kiuchumi ndani yake. Kwa hali hiyo, ingawaji ni kweli kwamba zabuni zilichukuliwa na makampuni mhodhi ya Ufaransa na Ujerumani ya Magharibi ni kweli pia kwamba Serikali za nchi hizi mbili nazo zilijihusisha sana na suala hili moja kwa moja. Kwa mfano, Serikali ya Ujerumani ya Magharibi ilitoa mkopo kwa kampuni zake kiasi cha dola milioni 50 ambazo zingalilipwa baada ya mwaka 1975

ambapo bwawa lingalikuwa limemalizika kujengwa.

Kwa njia kama hizo, Frelimo haikuwa na uchaguzi bali ni kuzuia kabisa bwawa hilo lisijengwe. Ilikuwa vigumu kuanza mapambano kupinga ujenzi wa Kabora Bassa, kutoka makao ya Cabo Delgado na Niassa. Hivyo basi kulikuwa na haja ya kuanzisha jeshi jipya kabisa kuhusikana Kabora Bassa. Baada ya mkutano mkuu wa pili wa Frelimo, ndugu Mondlane alitangaza kwamba sasa badala ya Frelimo kupigana msituni tu, mapambano haya lazima yawe yanaelekezwa katika sehemu za vituo vya maadui na kuitenga miji ambako maadui hawa wanajificha. Kikosi maalumu cha Frelimo kilianzishwa katika jimbo la Tete. Baadaye Frelimo ilitoa tamshi kwamba "Kabora Bassa lazima ivunjwe."

Isipokuwa Tanzania na Zambia, nchi nyingine zote za Afrika zilikuwa hazijatambua na kuzingatia kwa makini hatari ambayo bwawa la Kabora Bassa lilikuwa linatishia kuletea Afrika nzima. Baada ya Afrika ya Kusini kupata sehemu kubwa hiyo ya umeme kutoka bwawa la Kabora Bassa, ingalikuwa katika hali nzuri zaidi ya kuendeleza mambo yake ya kiviwanda katika nchi hiyo na kuzitishia zote za bara la Afrika. Kwa njia hiyo ingaliweza kabisa kuigandamiza Afrika nzima. Hilo ni mosi, pili ni kwamba Ureno ina mpango wa kuwaleta masetela milioni moja kuishi katika hii ya Msumbiji. Watu hawa si wengine bali ni wale maasikari jeshi pamoja na familia zao. Askari hawa wangalishughulika moja kwa moja na uonevu wao na kunyang'anya sehemu kubwa ya Ardhi kutokana katika nchi za jirani za Afrika. Maana ya jambo hili lingalikuwa kwamba Afrika sasa inakabiliwa na ukoloni wa watu weupe tena.

Tanzania imeipa Frelimo makao makuu yake ya kutumainiwa kabisa; na kwa hali hiyo siyo ajabu hata kidogo kuona kwamba mafanikio makubwa yamepatikana katika sehemu zinazopakana na Tanzania. Katika harakati hii ya kuanzisha mapambano ya kivita, utaona kwamba "Vita vya Umma" vimeanza kuenda pote Msumbiji vikitokea katika sehemu hizo zilizokombolewa.

Kikosi au sehemu hii mpya ya mapambano katika Tete ilipambana na vikwazo vingi vya mawasiliano na suala zima hili lilikuwa na tegemeo la mafanikio. Wengi walikuwa wanajiuliza kama lilikuwa ni jambo la busara kuyatawanya majeshi katika sehemu nyingi jinsi hiyo badala ya kuyakusanya yakaunganisha nguvu zao pamoja na kushambulia sehemu moja baada ya nyingine. Hata hivyo matatizo fulani yalianza kutatuliwa baada ya

Wareno kuanza kushambuliwa vikali sana katika vijiji vya Zambia mpakani mwa Msumbiji karibu na mahali bwawa linapojengwa. Wareno waliamini kabisa kwamba sasa Frelimo ilikuwa inafanya mashambulizi yake kutoka Zambia na kwamba sasa Zambia inafanya kama yake kutoza Zambia na kwamba kama Tanzania kwa kuwahifadhi wapigania Uhuru wa Frelimo.

Sasa basi kikosi hiki kimekuwa na matokeo kiasi gani? Baada ya miaka miwili tangu mapambano yalipoanza katika sehemu hii, kiongozi wa kikosi cha uchafuzi na pia mjumbe wa kamati kuu ya Frelimo alihojiwa. Yafuatayo ni maswali na majibu.

*Swali:* Ndugu, unaweza kutueleza kwa muhtasari tu jinsi gani mapambano yetu katika jimbo la Tete yanavyoendelea?

*Jibu:* Mapambano yetu hapa yalianza miaka miwili iliyopita, lakini tumeweza kumtia hasara kubwa kumpa mapigo makali adui wetu, na kuwalazimisha kuhama na kukimbia kutoka katika ngome zao. Tunaweza kabisa kusema kwamba vita vimeenea sehemu yote kaskazini mwa mto Zambezi wareno walijijenga ngome nyingi ili kuzuia askari wetu wa msituni wasivuke lakini hivi sasa tuko ng'ambo ya pili. . . . kituo kimoja cha maadui—Demeciano—kilishambuliwa mara tatu mfululizo na majeshi yetu na maadui walikimbia haraka sana. Maadui hawa hawakuwahi kuchoma majumba yao na hivyo kikosi chetu kilichukua bati zote ambazo sasa zinatumika kujenga nyumba za watu wetu. Katika sehemu za kusini za Zambezi hatujajiingiza katika vita halisi bali tunaeneza siasa ya Frelimo."

Tangu wakati huo mpaka sasa tunafahamu kwamba majeshi ya Frelimo yamevuka mto Zambezi na Wareno wanaamini na kukiri wazi kabisa ukali na mashambulizi ya Frelimo kusini mwa Zambezi.

# 12

# Wajibu wa Wanawake

KUJA NA KUINGIA kwa umilikaji mali kibinafsi, jambo ambalo lilikuwa ni sifa maalum ya ustaarabu; siyo tu kuliigawanya jamii katika sehemu mbili zinazogongana. Tabaka za kihasama, bali pia kulileta kukua kwa mamlaka ya baba nyumbani juu ya mkewe na watoto wake wote. Mwanamke katika jamii hii aliupoteza uhuru na hali ya usawa alioufaidi hapo awali katika ujana. Wanawake sasa hawana kauli juu ya maisha yao, wala hawana haki bali vyote viko kwa wanaume. Wakati mwingine mwanamke amekuwa akionekana kama ni chombo tu kinachomilikiwa na mtu mwingine—mwanamume; ni mali ya kibinafsi. Katika nyumba ambamo upo utaratibu wa mume kuwa na wake wengi, sifa moja wapo katika jamii fulani za Afrika, hali na hadhi ya mwanamke hushuka zaidi. Siyo hali iliharibika kiuchumi tu au kijamii bali hata katika mambo muhimu na hata suala la uhusiano wa mume na mke lilielekea kumweka mwanamke katika hali ya chini kuliko bwana.

Hata hivyo hakuna wakati wowote ambapo hadhi ya mwanamke ilishuka na kuwa duni kama ilivyokuwa wakati wa ukoloni. Wakati huu mwana mama alitaabishwa na mateso, uonevu na unyonyaji. Siyo tu kwamba wanawake walikabiliwa na uonevu kitaifa na kunyonywa kitabaka kama vile ilivyokuwa kwa upande wa wanaume, bali alionewa na kunyonywa kwa sababu tu ya hali yake. Ndugu Janet Mondlane, mke na mwenzi wa Eduardo Mondlane mpaka siku ya kufa kwake, ameeleza juu ya uzito wa uonevu na ukatili kama unavyowafika wanawake wa Msumbiji. Katika hotuba yake aliyoitoa katika mkutano wa dunia wa wanawake uliofanyika huko Helsinki mnamo Juni 1969, alieleza hali ya wanawake wa Msumbiji katika maneno yafuatayo: "Nikitu-

mia lugha ya kinyama na kusema ukweli, mwanamke wa Msumbiji anadharauliwa kuliko mnyama yeyote yule na anaonekana yeye kama anafaa tu kuzaa watoto basi. . . . ni mtumwa wa mume wake. Kazi yote ya shamba ni juu yake tangu kusafisha shamba hadi kuangalia mimea katika jua kali na njaa tumboni." Na kutokana na utaratibu wa kazi za umanamba zilizomlazimu mumewe kuondoka nyumbani mtoto wake wa kiume na hata kaka zake na hivyo mwanamama huyu anabakia kutunza watoto yeye peke yake, ndugu Bibi Janet Mondlane anasema: "Ni jambo la kawaida kabisa katika Msumbiji kuwaona wanawake wakipita barabarani wakiuza chakula, kuni au vitu vingine ili kupata senti za kutunzia watoto wake. Na wakati mwingine mwanamke huyu anakuwa hana la kufanya bali analazimika kuuza mwili wake pia. . . . mkoloni wa Kireno anamwona mwanamke wa kiafrika kama chombo tu cha kuridhisha tamaa yake ya mwili. Mwanamke anapewa hati maalum ambayo inamhalalisha yeye kuwa malaya na kuuza mwili wake."

Ndugu Mondlane aliwatangulia viongozi wengi sasa katika Afrika kuhusu suala la kuwakomboa wanawake. Alisukumwa kufanya hivyo kutokana na hali ilivyokuwa ya chini sana kwa wanawake katika jamii, jambo ambalo ni matokeo ya karne nyingi za uonezi. Hakupendezwa hata chembe kuona akina mama wana hali ya chini kijamii hata hapakuwa na tofauti yo yote kati yao na wanyama. Uhusiano wake na Janet, ambaye wamesoma pamoja ingawaje alimkuta yuko sekondari na ambaye baadaye alimuoa, ulikuwa ni uhusiano wa watu waliosawa bila kujali hali au rangi ya mtu.

Hivyo basi ndugu Mondlane alikuwa anajitahidi kwa hali zote kuleta wazo hili la usawa kwa watu wa Msumbiji. Alifanya kazi kubwa kuwainua hadhi yao na kuwarudishia heshima yao kama walivyostahili kupewa. Jaribio au kipimo kikubwa cha mwanamapinduzi yeyote ni kama yuko tayari kuwasemea na kuwatetea umma ambao anagandamizwa na kunyonywa bila kujali wanyonywao hawa ni nani na wako wapi. Utambuzi wake wa jambo hili ulimfanya akubaliane moja kwa moja na lawama zilizotolewa na Rene Dumont ambaye alisema kwamba mwanamke wa Kiafrika amenyonywa kiasi fulani kiuchumi kwa sababu yeye ndiye anayefanya kazi katika jamii yake. Kwa wakati mwingine wanawake wamepatwa na shida ya kuonewa kijamii kwa kuzuiliwa au kufungiwa ndani na hawakupewa nafasi ya kuelimisha jamaa na familia na hata nafasi ya kuathiri jamii.

Kama vile Mondlane alivyoupiga vita ukabila na utaifa, vivyo hivyo alijitahidi kupambana na tabia ya kuwabagua watu kwa kufuata hali zao. Aliwashawishi wanawake wajiunge na jeshi, kitendo ambacho kilisaidia sana kurekebisha angalau kidogo hali na nafasi yao katika jamii. Kuhusu jambo hili Mondlane anasema: "Kwa kuwaingiza na kuwapokea kina mama katika jeshi, imewezekana kuleta mapinduzi katika hali zao kijamii. Sasa wanawake wanafanya kazi nzuri sana katika kuendesha maisha; na pia kuna vikosi vingi sana vya askari wa msituni vikiwa ni vya wanawake tupu. Kwa kupitia jeshini, sasa wanawake wameanza kushika nafasi za madaraka katika sehemu nyingi; wamejifunza kusimama na kusema hadharani katika mihadhara au mikutano ya hadhara; na pia wanashika nafasi muhimu na kujishirikisha kikamilifu kabisa katika suala zima la Siasa. . . . Tukio hili la wanawake wenye silaha wakisimama na kujieleza wazi wazi hadharani mbele ya umati mkubwa lilishangaza wengi sana."

Sababu moja wapo iliyomfanya awaandikishe kina mama wengi katika jeshi la Frelimo ni kwamba alikuwa tayari kuwasikiliza. Anatoa mfano wakati: "Nilipohutubia mkutano wa hadhara katika Msumbiji mapema 1968, na watu wakaanza kuuliza maswali, mwanamke mmoja kutoka katika kikosi kimoja wapo cha wanawake alisimama na kutoa malalamiko kwamba wanawake walikuwa hawapati mafunzo ya kuwa maafisa hivyo maafisa wote katika jeshi ni wanaume tu." Ndugu Mondlane alijibu kwa imani kabisa kwamba: "Hakuna mtu aliyekuwa anafikiria juu ya kuwafanya wanawake maafisa katika jeshi." Matokeo ya jambo hili yalikuwa ni kwamba uamuzi ulipitishwa kwamba siku zijazo wanawake wangaliweza kuwa maafisa jeshini ilimradi tu wawe na sifa za uzoevu wa kutosha.

Wanawake nao kwa upande wao wameyashukuru sana mapinduzi ya Msumbiji na kwa yote yaliyoletwa na mapinduzi hayo kwa akina mama, na sasa mapinduzi yana maana kubwa sana kwa akina mama. Chama cha Frelimo kimewapa sauti na pia kazi ya heshima licha tu katika uzalishaji mali, bali pia katika suala zima la mapambano. Mwana mapinduzi mmoja alielezea kwamba mwanamke wa Msumbiji anajiunga na maisha ambayo yanahifadhi na kulinda watu na mashamba. Mwanamama huyu anabeba silaha na inapokuwa hana budi kupigana katika vikosi vya mapambano.

Kiongozi mmoja mwanamke ambaye ni matokeo ya mapi-

nduzi ya Msumbiji alikuwa Josina Abiathar Muthemba. Yeye alisema kwamba: "Kabla mapambano hayajaanza, hata katika jamii yetu wanawake walikuwa na hali duni sana. Siku hizi, katika Frelimo mwanamke wa Msumbiji ana sauti na wajibu mkubwa kufanya; sasa mwanamke huyu anaweza kueleza maoni yake wazi wazi kabisa; yuko huru kusema apendalo. Mwanamke wa sasa ana haki na nafasi sawa na kazi sawa kama mwanamapinduzi mwengine; kwa sababu ni mwanamsumbiji, kwa sababu katika Chama chetu hakuna ubaguzi kutokana na hali ya mtu."

Mapinduzi ya Msumbiji yalizifungulia nguvu za kubuni za ndugu Josina Muthemba, jambo ambalo lisingaliwezekana katika jamii ya zamani. Kwa kuwa Frelimo ilihitaji maarifa yake Josina, alipanda haraka ngazi za Frelimo. Lakini, kama ilivyokuwa kwa Mondlane, Josina hakuishi kushuhudia mwisho wa mapinduzi haya; kwani alipokuwa na umri wa miaka 25 alifariki mjini Dar es Salaam, miaka miwili tu baada ya kifo cha rais wake wa kwanza. Lakini maelfu ya akina Josina ambao wamekombolewa na mapinduzi haya, wapo na wanayaendeleza mapambano.

Kutokana na mapinduzi ya Msumbiji, wanawake sasa wanaurudia utu wao. Pongezi na zimfikie Ndugu Mondlane popote alipo kwa kufungua mlango na kuanzisha suala zima la ukombozi wa wanawake ambao walikuwa katika ngazi ya chini ya mwisho kabisa katika jamii za Afrika. Kwa kuwapo uwezo wa kujiona upya, Mondlane aliweza kuruhusu kukua na kujitokeza kwa nguvu mpya ya akina mama. Kwa kitendo chake hicho Mondlane alianza kuyabadilisha hatua kwa hatua mapambano ya Ukombozi wa Msumbiji na kuwa Vita vya Umma ambavyo vinamhusu kila mmoja mwanamume, mwanamke na hata watoto.

# 13

# Mkutano Mkuu wa Pili wa Frelimo

KUKUA KWA FRELIMO kutokana na kuanzishwa kwa mapambano ya silaha kulileta msululu wa matatizo ambayo yalihitaji, maelezo, ili kumwezesha umma wa Msumbiji ambao walikuwa wanajihusisha na mapambano waelewe kinaganaga msimamo wa Frelimo katika mambo mengi muhimu. Mbali na kwamba kulikuwa na haja ya kulieleza suala la kuzitawala sehemu za Msumbiji zilizokombolewa, bali pia kulikuwa na masuala yahusuyo mambo yote ya ujamii na mapambano ya kivita, yote hayo yalihitaji maelezo kamili.

Kwa muda fulani hasa baada ya 1967, kulikuwa kunatolewa mapendekezo kwamba mkutano mkuu mwingine wa Frelimo ungalitishwa haraka. Ni kweli kwamba kulikuwa na vikundi fulani vya watu ambao hawakuridhika na uongozi wa Ndugu Mondlane na kulikuwa pia na mambo mabaya machache ambayo yalitokea Dar es Salaam. Lakini hiyo haikuwa sababu ya kutosha kulazimisha Ndugu Mondlane kuitisha mkutano. Yeye mwenyewe alitoa maelezo aliposema kwamba haja ya kuwa na mkutano ilionyeshwa na viongozi wengi katika kamati kuu ya chama ambao walikuwa wanazitembelea sehemu zilizokombolewa. Aliona na kuhisi kulikuwa kwamba wakati ulikuwa umewadia, kwani kulikuwa na matatizo ya kisiasa na kijamii ambayo yalihitaji majadiliano. Alitaja baadhi ya matatizo haya kama ni uhusiano wa kikazi matatizo haya kama kati ya utawala wa kiraia na kijeshi katika sehemu zilizokombolewa, njia za kuongeza uzalishaji mazao ya kilimo. Kazi ya vyama vya ushirika, biashara, na viwanda vidogo. Hata hivyo jambo moja ambalo liliachwa bila kutolewa maelezo ingawaje lilieleweka na mashabiki wa kisiasa ni kwamba mpaka ulipofika mwaka 1968

muundo wa kamati kuu haukuwa unalingana na hali halisi. Baadhi ya wajumbe wazee katika kamati kuu walikuwa wameangukia pembezoni wengine hawakuweza kabisa kustahimili hatua ya hasi ya kukua kwa mapambano ya kisilaha. Kwa upande mwingine tunaona kwamba mapinduzi yalikuwa yameleta anna mpya kabisa na changa ya uongozi ambao ulikuwa tayari kabisa umeanza kujidhihirisha siyo tu kuhusiana na shughuli za kisiasa bali pia hata katika mambo ya kijeshi. Viongozi wapya vijana hawa walikuwa tayari wameungana mkono na umma wa Msumbiji na hata katika Frelimo ama wapigania uhuru wengine wote lakini viongozi hawa hawakuwa katika kamati kuu.

Mkutano mkuu wa kwanza wa Frelimo ulifanyika mjini Dar es Salaam. Ndugu Mondlane alidhihirisha wazi kabisa kwamba Frelimo ilikuwa imepiga hatua za kuridhisha alipotangaza hadharani kabisa kwamba mkutano mkuu wa pili wa Frelimo utafanyika ndani ya Msumbiji katika sehemu zilizokombolewa. Alitaja hata mwezi wa September kama ndiyo mwezi wa mkutano ingawaji mkutano wenyewe ulifanyika Julai 1968. Ukweli kwamba mkutano huu ulifanyika ndani ya Msumbiji ule mpango wa uongo na udanganyifu wote kwamba Ureno ilikuwa inamiliki sehemu kubwa ya Msumbiji ulikuwa umetiwa msumari wa mwissho kwani haikuwa kweli pia kwamba Frelimo haikuwa na makao maalumu isipokuwa vikundi vya wahuni tu na majambazi. Hii yote ilidhihirika kabisa kwamba si kweli. Baadhi ya watu wanaweza kuwa na mashaka kuhusu busara ya Ndugu Mondlane, katika suala la kutangaza siyo tu kwamba mkutano huu utafanyika Msumbiji bali pia kutaja hata Mwezi wenyewe. Lakini Ndugu Mondlane alikuwa na imani kubwa sana katika Frelimo hivyo alithubutu kabisa kuwatisha Wareno wawazuie mkutano usifanyike.

Kitu gani kilikuwa kimetendeka kutokana na uanzishaji wa mapambano ya ana kwa ana yaliyowahusu umma wa Msumbiji ilidhihirishwa kabisa wakati wa mkutano mkuu wa pili, kwa kuangalia idadi ya wajumbe waliohudhuria mkutanoni. Ndugu Mondlane ambaye alitarajiwa kuwa mwenyekiti wa mkutano huo alisema kwamba kukamilika kwa muundo wa kisiasa wa Frelimo ulionyeshwa na ujumbe wa wajumbe wa kutoka pote katika Msumbiji na hata wengine walitoka Afrika ya Kusini. Hapa basi kwa mara ya kwanza kabisa historia, Wanamsumbiji kutoka pande zote za nchi walikusanyika pamoja kujadiliana

kuhusu matatizo ya taifa zima na kuchukua uamuzi ambao utaihusu hali ya baadaye ya Msumbiji. Wajumbe walikuwa wametoka katika makabila na vikundi mbali mbali vya dini na zaidi ya hayo kulikuwa na wanawake wakishiriki kikamilifu kabisa. Sawa na wanaume. Hii ilikuwa kipimo kuonyesha hatua ambayo imepigwa na Frelimo katika kipindi cha miaka minne iliyopita.

Mwenendo wa mkutano huu haukutofautiana kimsingi na mikutano mingine inayoendeshwa na vyama vingine vya ukombozi wa kisilaha. Wajumbe kutoka katika kila mkoa na wakuu mbali mbali wa idara walitoa taarifa zao kuhusu utekelezaji wa kazi katika kipindi cha miaka michache iliyopita kwa kila taarifa iliyotolewa kulifuata majadiliano makali na wajumbe walikuwa na uhuru kabisa kuuliza maswali na kukosua taarifa yoyote waliona haikuwa sahihi.

Baada ya maelezo kutolewa na viongozi kuhusu maswali mbali mbali juu ya siasa maazimio mengi yaliandikwa na kupelekwa mbele ya mkutano kwa kupitisha rasmi Maazimio haya yalitoa sura sahihi kabisa ya siasa ya Frelimo na shabaha zake katika miaka minne ifuatayo. Maazimio haya yalihusu mapambano ya kivita utawala wa sehemu za Msumbiji zilizokombolewa, ujenzi wa taifa jipya la Msumbiji, mambo yahusuyo maendeleo ya jamii na yahusu pia siasa ya Frelimo ya nchi za kigeni.Bila shaka uamuzi wa maana zaidi ulikuwa ule uliohusu mapambano ya ana kwa ana dhidi ya Ureno. Ndugu Mondlane alikuwa na mawazo ya aina hiyo pia maana alisema kwamba: "Maazimio yanaonyesha kukubali kwetu kuwa kuna haja kubwa ya mapigano ya silaha na umuhimu wa kuziendeleza sehemu zote zile zilizokuwa chini ya utawala wa Frelimo kama ni matokeo ya mapambano ya silaha."

Mara nyingi imekuwa ni tabia mbaya ya vyama vingi (baadhi) vinavyohusika na mapambano ya silaha dhidi ya ukoloni kwa kujihusisha na mzozo na baadaye kufifia kabisa na kufa baada tu ya mwanzo mfupi. Watu wanavunjika moyo na sababu moja kubwa ya kuvunjika moyo huku ni mtengano na mgongano katika chama mambo ambayo yamekuwa yakitokea mara kwa mara. Labda sababu kubwa ya mambo haya ni kwamba shabaha za vyama hivyo haikuwa imeeleweka kinaganaga na lengo la mapambano ya vita vya msituni halikuwa limeimarishwa sawa sawa. Mapambano ya silaha yalipoanzishwa na Frelimo ni wa wachache sana walielewa mwelekeo wa mapambano hayo. Kwa kweli baada ya ushindi katika mapambano mawili tu, watu

walibeba bendera na kudhani kwamba sasa ushindi umepatikana katika jambo hili inaazimio yalionyesha kwamba Frelimo ilikuwa imezingatia uzoevu wa watu wa-Uchina katika vita vyao virefu. Pia uzoefu wa aina hiyo hiyo wa Vietnam, Angola na Guinea Bissau. Maazimio haya pia yalionyesha kwamba Wanamsumbiji walikuwa na uwezo kabisa kuutumia uzoefu huu wa nchi nyingine kulingana na hali halisi ya Msumbiji.

Kwanza kabisa maazimio haya yalionyesha wazi wazi kabisa kwamba vita hivi vya ukombozi vitakuwa ni vya muda mrefu; na kwamba hakutakuwa na ushindi wa haraka haraka. Lakini ni kweli pia kwamba ushindi utapatikana mwishowe. Ikiwa umma mzima wa Msumbiji watahusishwa kikamilifu kabisa Azimio hili linaeleza kwamba: "Mapambano yetu ni mapambano ya umma wa Msumbiji. Yanahitaji kushirikika kikamilifu kwa umma mzima. Kwa hali hiyo kuna ulazima kuongeza zaidi kukuza mwamko na kuwaunganisha umma katika sehemu zilizokombolewa na pia kuwahusisha na kuwaamsha kisiasa wananchi wote katika sehemu ambazo bado Frelimo haijaanza mapambano. Kushiriki moja kwa moja watu wote kabisa katika mapambano ni shabaha moja wapo ya kuwatayarisha umma kisiasa."

Debray, katika maandishi yake katika kitabu chake *Mapinduzi ya Mapinduzi* anapunguza sana kazi ya malisha vita vya msituni. Kwa upande mwingine ndugu wa Vietnam siku hizi wanaona malisha kama ni jeshi la muhimu na pia lina ugumu sana.

Hii ni kwa sababu ya hali ya juu kabisa ya elimu ya siasa inayoendeshwa kabisa kwa wananchi hawa, na uzoefu wao katika mapigano. Ndugu hawa wa Vietnam wameacha kabisa kuona malisha kama ni tawi tu la jeshi, bali jeshi kamili. Mkutano mkuu wa pili wa Frelimo unakubaliana hali ya kati kati kwani Azimio linasema: "mpango wa malisha (mgambo) ni wa maana sana katika kuwashirikisha umma katika mapambano ya silaha. Kwa hali hiyo katika kila sehemu majeshi yaliyotayarishwa vyema yanaundwa. Malisha ni akiba ya jeshi."

Katika mkutano huu kazi za malisha ziliamishwa kwa ujumla tu kwamba ni uzalishaji mali kuwa macho, na ulinzi. Katika sehemu zilizokombolewa kazi za malisha zilikuwa (1) Usafirishaji wa vifaa na wagonjwa. (2) Kupigana wakati maadui wanapoingia na kuvamia sehemu yao.

Baada ya mapambano huanzishwa kulitokea mfarakano kati ya viongozi rais ambao walikuwa wakifanya kazi chini chini na daadaye wakaingia katika utawala ya kiraia, na makada wa

kijeshi. Watawala wa kiraia walikuwa wazee watu wazima, ambapo makada wa kijeshi walikuwa vijana na walikuwa wamepata mafunzo yao katika nchi za nje vile Algeria na nchi za kijamaa. Hapa walikutana na mawazo ya kisiasa na wajeshi, ya hali ya juu kabisa na walijikuta na watu ambao wao wenyewe walishiriki katika vita vya ukombozi na kupata uhuru wao kwa njia hiyo. Tofauti zilitokea katika athira tu. Wazee wasingalipenda kupokea amri kutoka kwa vijana wadogo, ambapo vijana waliwaona wazee kama watu wanachukua mambo kwa urahisi bila wao wenyewe kukutanisha maisha yao. Mambo yote haya yalielezwa na kufafanuliwa katika azimio liliosema: "Vita vyetu ni vita vya kisiasa kimsingi, na lengo lake limewekwa na chama. Jeshi la wananchi ni sehemu ya chama na mipango na mbinu zake zote zinapangwa na viongozi wa juu kabisa katika chama. Ili kuyaendesha sawa mapinduzi yetu viongozi wote lazima wahusike katika mapambano haya. Ni kwa kufanya hivyo tu kwa kufuatia mapambano hatua kwa hatua, ndipo viongozi watakapoweza kutatua matatizo magumu yatokayo kila siku. Jeshi la umma linafanya kazi yake kulingana na mwongozo utolewao na chama cha Frelimo."

Ndugu Mondlane alikuwa na mawazo kwamba wanawake lazima washirikishwe kikamilifu kabisa katika mapambano haya, wazo ambalo lilizingatiwa katika mkutano mkuu huu na azimio kupitishwa kuhusu uanzishaji wa kikosi cha wanawake ambacho kitahusika zaidi na (1) utayarishaji (kisiasa) na kuwafahamisha wananchi; (2) Uandikishaji katika jeshi wa vijana wa hali zote (wake kwa waume) ambao wangaliingizwa na kuhusishwa na mapambano ya kisilaha; (3) Uzalishaji mali; (4) Usafirishaji wa vifaa; na (5) ulinzi wa kijeshi kwa umma.

Maazimio kuhusu uongozi katika sehemu zilizokombolewa yanashabaha ya kuingiza na kuanzisha utawala wa watu, nguvu za umma kwani ni kwa kutokana na utawala unaofaa ndipo itakapowezekana kuimarisha ulinzi katika sehemu zilizokombolewa. Katika sehemu hizi ukuzaji na ufanikishaji wa maendeleo ya kiuchumi na kijamii ulitiliwa mkazo sana ili kuweka msingi imara kwa maendeleo yenye ushindi ya kimapinduzi. Kuhusu ujenzi wa, ilikubaliwa kwamba sehemu zilizokombolewa lazima ziwe ni chanzo au chimbuko la kimapinduzi kwa ajili ya ukombozi wa taifa. Katika hali hiyo maendeleo katika uzalishaji mali yalitiliwa mkazo maalumu kabisa.

Maazimio kuhusu siasa ya nchi za nje ya Frelimo yanaonyesha

kwamba Frelimo ilikuwa inayaona mapambano yake kama ni sehemu moja tu ya mapambano katika dunia dhidi ya ubeberu na kwamba mapambano yake Frelimo yaliunga katika kujenga jamii huru ambamo hakuna unyonyaji wa mtu na mtu.

Kwa msingi huu ni sahihi kabisa kumdondoa ndugu Mondlane alipotaarifu mkutano mkuu kwa niaba ya kamati kuu kwamba: "Kama tulivyokuwa tumesema hapo awali kuwa sehemu muhimu ya misaada ya kiufundi na mali ambayo Frelimo inapata kutoka nchi za kirafiki nje ya bara la Afrika, inakuja kutoka Jamhuri ya watu wa Uchina, Urusi, nchi nyingine mbali mbali za kijamaa na Cuba. . . . katika kipindi hiki ningalipenda kuchukua nafasi hii kutoa shukrani za kamati kuu ya Frelimo na mashujaa wana Msumbiji kwa serikali na watu wa Jamhuri ya watu wa Uchina kwa kazi yao ambayo waliyoifanya bila kuonyesha dalili yoyote ya kuchoka katika kuwafunza na kuendeleza kufanya hivyo kwa makada wetu wapigania uhuru wengi katika mbinu na sayansi ya vita vya msituni vya kisasa kabisa, ambavyo ilikuwa na kuendelezwa na kukamilishwa na Mwenyekiti Mao Tse Tung, na pia natoa shukrani kwa misaada ya mali ambayo watu wa Uchina wamelewa wanatupatia kwa kupitia serikali ya Tanzania."

Jambo hili linaonyesha kukuwa na kukoma kwa mawazo ya kisiasa ya Mondlane. Mwanamsumbiji yeyote anaweza kuunda kusoma katika vyuo vya nchi za magharibi na kujipatia shahada zao katika sanaa na uganga (madawa) lakini kupata shahada ya vita vya msituni chuo ama vyuo vikuu halisi kwa jambo hili la mapambano, ni kuchimbua mawazo ya Mao Tse Tung, Ho Chi Minh, Giap na Truong Chinh. Yule Mondlane ambaye wengi walikuwa wanamfahamu alipotoka chuoni huko chuo kikuu cha Syraense mapema mnamo mapema miaka ya sitini hivi katika karne hii ya ishirini, alipokuja kushika kazi ya kuwa Rais wa Frelimo hakuwa Mondlane yule yule aliyetoa hotuba katika mkutano mkuu wa pili wa Frelimo. Msomi huyu sasa amebadilika kuwa mwanamapinduzi halisi.

Katika nchi za kiafrika zilizotajwa kwa ajili ya kuunga kwao mkono katika juhudi za Frelimo, Misti Zambia na Tanzania zilitajwa mahususi kabisa. Tanzania ilipewa shukrani kimsingi kwa msaada itoao kupitia chama cha TANU na watu wa Serikali ya Tanzania, chini ya Uongozi wa Rais Nyerere.

# 14

# Mauaji ya Mondlane

LABDA NDUGU MONDLANE alikuwa anafahamika zaidi katika nchi ila magharibi miongoni mwa viongozi wote wa vyama vya ukombozi kusini mwa Afrika vyama ambavyo vilikuwa vinajihusisha moja kwa moja na mapambano ya ana kwa ana ya kisilaha. Yeye alikutana moja kwa moja na wasomi katika vyuo vikuu vitano akiwa mwanafunzi au wakati alipojiingiza na kujishughulisha na utafiti. Baada ya kumaliza na kuhitimu katika shule ya sekondari aliingia katika chuo kikuu cha Witwatersrand. Baada ya kufukuzwa katika Afrika ya Kusini alikwenda kusoma katika Chuo kikuu cha Lisboni. Hapa pia alihamishia masomo yake katika Chuo Kikuu cha kaskazini magharibi cha Illinois, Ohio ambako alijipatia shahada ya Ph.D. baada ya kumaliza shahada ya M.A. Baada ya kufanya utafiti fulani katika chuo kikuu cha Harvard alifundisha kwa muda fulani katika chuo kikuu cha Syracuse. Kwa muda mfupi Mondlane alikuwa nahusika na kazi fulani katika umoja wa mataifa. Watu fulani kabla ya uhuru wa Tanganyika, alikuwa akifanya kazi katika idara ya udhamini ya umoja wa mataifa mjini New York akiwa kama Afisa utafiti akihusika na habari zote kutoka Tanganyika, Afrika ya Kusini, Magharibi na coloni la Waingereza la Cameroon. Mara ya nyingi alipelekewa makala na magazeti mbali mbali na rufani kutoka katika vyama mbali mbali katika sehemu zote za makoloni ya Mreno, yakiomba umoja wa mataifa kuchukua hatua madhubuti kabisa dhidi ya Ureno. Hivyo basi ikiwa yeye Mondlane alifuata njia ya kutumia silaha katika mapambano ilikuwa siyo kwa sababu ya ujinga, kwani alifahamu kabisa kitu gani kilikuwa katika umoja wa mataifa.

Ndugu Mondlane ni mtu asiyependa makuu, mchangamfu na

rafiki na alikuwa rahisi kumzoea na kuishi nae. Hata baada ya kuunda chama cha Frelimo na kuanzisha rasmi mapambano ya ana kwa ana, Mondlane aliendelea tu kuwa na uhusiano na wasomi wa kutoka nchi za magharibi. Jambo lililojidhihirisha wazi kabisa kwa wanamsumbiji wateswao na kunyonywa ni kwamba hakutakuwa na njia yoyote ya mkato kufikia uhuru wao isipokuwa mapambano ya silaha. Ndugu Mondlane aliona kwamba mawazo ya wasomi wenzake wengi katika vyuo vikuu na hasa vikundi vya wasabili hayakuwa na mwelekeo mno. Hawa kila wakati walibisha na kupendelea kwamba nguvu zisitumike katika kudai uhuru. Hata hivyo Ndugu Mondlane aliendelea kuhusiana nao wanasheria hawa kwani yeye aliamini kabisa kwamba hata hawa wangalisaidia mapinduzi katika njia ya upande wao. Umma wa Msumbiji ulikuwa unahitaji msaada ya kifedha na hali. Pia ilikuwa lazima kuendeleza vita hivi ambavyo vinasahaulika nusu nusu. Kwa sababu hii Mondlane aliweza kuomba misaada kutoka kwa marafiki zake hawa. Bila shaka tabia ya Mondlane kuhusu binadamu ilikuwa kwamba alianza kwa kuwaamini—imani kwa kila binadamu. Kwa sababu hiyo maadui walijiingiza kwa kutoa misaada mingi na mikubwa mikubwa ya kinafiki kabisa, hasa katika kutoa nafasi za masomo ya juu nchi za nje kwa wanamsumbiji kwa nia moja tu kubwa nayo ni kuangamiza juhudi za Frelimo. Lakini maadui hawa hawakufanikiwa kama inavyodhihirika katika majadiliano kati ya Mondlane na wanafunzi wa mgambo. Hivyo basi ingawaje Mondlane alitegemea zaidi misaada ya fedha na vifaa kutoka nchi za Kijamaa hakuacha kuwataka rafiki zake wa nchi za magharibi kuwatia moyo tu wanafrelimo. Mondlane alikuwa haachi kuitikia mwaliko wa rafiki zake kutoka magharibi kwenda kutoa mihadhama mbali mbali katika vyuo vikuu vya huko. Wakati mmoja alikuwa ameelemewa sana na kazi za Frelimo lakini alimudu kutoa mhadhama kwa wanafunzi wa chuo kikuu cha Oxford, Uingereza, kuhusu historia ya kukua kwa Frelimo. Wakati huu aliutumia vizuri kwa kuelezea shabaha za Frelimo na mbinu za kufikia lengo hilo.

Sehemu fulani ya mabeberu walikuwa wanaamini kwamba baada ya muda si mrefu Mondlane atatambua ubaya wa mapambano ya kivita na atarudia usabili, na kuacha kabisa shauri zima la vita vya msituni. Ikiwa angalifanya hivyo mabeberu wangalihakikisha kwamba anarudia kazi yake ya kufundisha katika chuo kikuu au angalirudia kazi yake ya zamani katika umoja

wa mataifa. Mondlane alipata elimu yake katika nchi za magharibi hivyo mabeberu walitaka kuhakikisha kwamba anabakia ni mtu wao anayefanya mambo kama vile wanavyotaka wenyewe. Kitu walichotaka kukipata kutokea kwa Mondlane walikipata kutokana kwa Ndugu Holden, kiongozi wa U.P.A. katika Angola. Holden aliwaruhusu wapelelezi wa uhalifu wa Merakani C.I.A. katika U.P.A., na baada ya miaka michache tu chama hiki kilikufa kabisa. Mabeberu hawakuelewa nia thabiti ya Mondlane ya kutaka kuona watu wa Msumbiji wako huru. Zaidi ya hapo wakubwa hawa walisahau kwamba Mondlane alikuwa ameanzisha mwenendo wa ukombozi ambao asingaliweza hata kidogo kurudi nyuma. Makada walikuwa wamefundishwa katika nchi za kijamaa nao wasingaliruhusu hata kidogo mwingilio wa wakala wa kibeberu. Jambo lingine pia ambalo lilizuia kuangushwa kwa Frelimo lilitokana na njia iliyoanza kufuatwa na Tanzania baada ya Azimio la Arusha. Kwa kukata kabisa mirija ya mlaji wa kimapesa, kwa kutaifisha njia kuu zote za Uchumi, Tanzania ilifanya uingiliaji wa kibeberu kwa kutumia wakala wao katika mabenki na mashirika mengine wasiweze kufanya kazi za kupinga mapinduzi wakala wa C.I.A. mara nyingi hutumia mabenki na mashirika kufanyia uchaguzi wao wakiwa kama wataalamu na washuri.

Mabeberu walipatwa na msukosuko kutokana na mwenendo wa mkutano mkuu wa pili wa Frelimo. Siyo tu Mondlane alikitumia kikao hiki kujiimarisha na kuwashutumu wale wote waliokuwa wanapika majungu juu yake, bali alielekeza mkutano katika kuelewa aina ya vita vya umma na vile vile kuwaimisha wazi wazi kazi iliyo mbele yao. Mkutano uliamua kwa dhati kabisa kuwa na usimamo wa kuupinga ubeberu na kwa hali hiyo mkutano ulifichua kabisa kazi ya aibu ifanywayo na umoja wa kujihami wa nchi za Ulaya magharibi N.A.T.O na kwa upande wa mabeberu, Mondlane alikuwa ametenda kosa baya sana na ambalo halina msamaha; kwani alikuwa ameyaingiza mawazo na athira za Mao Tse Tung ndani ya Frelimo.

Tanzania walimwona Mondlane ambaye sasa amefariki siyo kama mpigania uhuru bali kama ni Mkuu wa nchi. Rais Nyerere aliamuru mizinga 19 ipigwe kwa heshima ya Mondlane wakati wa mazishi yake na geneza lake Mondlane lilipewa heshima ya kubebwa na maafisa wa jeshi wa vyeo vya juu. Mazishi ya Mondlane yalihudhuriwa na Rais Nyerere wa Tanzania, Makamu wa kwanza na wa pili wa Rais wa Tanzania, maafisa wa TANU,

mawaziri pamoja na wajumbe wawakilishi wa vyama vingine vya Ukombozi. Mfano wa salaamu za rambi rambi zilizotumwa Dar es Salaam baada ya kifo cha Mondlane unaonyeshwa na salamu za Rais K. Kaunda wa Zambia:—

"Mauaji ya Dakta Mondlane yamesitua serikali yangu na watu wa Zambia, Frelimo imempoteza kiongozi mwenye moyo shupavu ambapo Afrika imempoteza mtu maarufu na mwenye uwezo mkubwa wa utawala. Ndugu Mondlane siyo tu kwamba amekiletea chama cha Frelimo sifa, heshima na uadilifu, bali-zaidi ya yote hayo amekiwezesha chama cha Frelimo kuwa na mafanikio ya kuridhisha katika mapambano ya kugombea uhuru wa Msumbiji kutokana na uongozi wake imara chama cha Frelimo kimekuwa na nguvu kubwa ambayo wakolon wa utawala wa Kireno wamelazimika kuitambua kama ni nguvu mahsusi kabisa ambayo italeta hali ya mabadiliko katika Msumbiji siku zijazo."

Miongoni mwa viongozi wengine waliotuma salamu zao za rambirambi walikuwa ndugu Sekou Toure, Rais wa Guinea, Rais Gamali Nasser wa Misri, Ndugu Nguyen Tho, Rais wa kamati kuu ya chama cha ukombozi cha kitaifa cha Vietnam ya Kusini salaam za rambirambi kutoka kwa Kaid Ahmed kiongozi wa F.L.N. zilisema kwamba: "Kifo cha ki-hali cha Ndugu Eduardo Mondlane hakina maana ya kwamba ni kifo cha chama ambacho alikuwa anakiongoza kwa moyo kabisa na ushupavu pamoja na hekima sisi tunaamini kwamba badala ya kufa, chama cha Frelimo kitaimarishwa na tukio hili na kuwa imara zaidi hadi kushinda maonezi yote yatendewayo watu wa Afrika."

Lakini sifa kubwa zilitoka kwa marafiki hasa ndugu wa Msumbiji wenyewe wanachama wa Frelimo; kwanza kabisa ni wale wote ambao walishirikiana bega kwa bega na Mondlane wakati lile wazo la kukiunda chama cha Frelimo kiwe chama kitaifa cha ukombozi ilikuwa bado kama ndoto tu; na pili ni wale wengine wote waliokuwa chini ya uangalizi na uongozi wa Frelimo. Kati ya kikundi hiki cha pili walikuwa ni vijana chipukizi kabisa wa Frelimo ambao walikuwa wanakomaa haraka kabisa kutokana na moto moto na uzito wa mapinduzi ya Msumbiji. Kwao hawa vijana, kifo cha Mondlane walikiona kama ni hasara ambayo haiwezi tena kulipwa kwao ilikuwa ni kupotelewa mwalimu, rafiki na ndugu. Kifo cha Mondlane kilitokea wakati vijana hawa walikuwa ndiyo wahitaji sana maongozi yake. Vijana hawa ndiyo peke yao waliweza kuonyesha kukomaa kwa mawazo ya Mondlane. Katika ukurasa wa mhariri wa gazeti la

*Mozambican Revolution* la Januari/Februari mwaka 1969 ilitambuliwa kwamba: "Mondlane aliweza kuelewa na kuzingatia mambo yote mazuri ya ustaraabu wa mataifa mengine na bado hakusahau kwamba shabaha kubwa ya elimu yake hiyo ilikuwa ni kubadilisha maarifa hayo kuhudumia mapinduzi." Kuhusu uwezo wa Mondlane kumudu madaraka na kuweka taratibu za utendaji kazi mhariri alisema: "Kutokana na makabila mengi Msumbiji aliongoza chama kilicho muungano wa makabila yote haya: Licha ya kuwa makabila mengi, yeye aliweza tu kuona taifa moja tu la Msumbiji. Kamwe, Mondlane hakuweza wala kutaka kujitambulisha na kikundi au kabila lolote la Msumbiji. Kutokana kwa Ndugu Mondlane tumejifunza kuwahukumu watu wengine kutokana na uwezo wao na wala siyo kutazama ni mtu wa kutoka wapi au kabila gani." Vijana hawa pia walikumbuka wazi wazi jinsi alivyowafundisha kujitegemea kwani: "Katika ukabiliano na dunia nje ya Msumbiji tuliona kwa matendo kabisa wazo lake la kutofungamana na upande wowote msingi wake ukiwa imani kubwa kwamba siyo lazima kupiga magoti mbele ya taifa lolote la nje na kwamba inawezekana kujitahidi sisi wenyewe kufikia lengo letu la kisiasa na kutambulika kama ni wana Msumbiji halisi. Tunamsifu sana kwa kutuonyesha ukweli kwamba tuna nguvu katika kujitegemea sisi wenyewe na kujiamini." Wanakumbuka wazi jinsi Mondlane alivyowaambia tena na tena "Kufahamu na mtambue adui wako kwani alisema: "Naam, lazima tuuwe, lakini siyo dhidi ya rangi ya maadui zetu. Tunapigana dhidi ya vitu anavyovipigania."

Ndugu Mondlane alitokana katika kizazi cha wapigania uhuru na ingawaji alikuwa amekaa nje ya Msumbiji kwa muda mrefu hakusahau kwamba yeye ni mmoja wa watu Msumbiji. Hata hivyo Mondlane aliweza kabisa kushirikiana na kuelewana na wajumbe mbali mbali wa serikali za kigeni na watawala wengine pamoja na wafrelimo katika vyuo vikuu (wakufunzi) mhariri wa gazeti hili alitaja juu ya sifa hii ya pekee alisema: "Tunamshukuru kwani aliweza kutusemea katika lugha ya watu wengine lugha ya wajumbe wa serikali, lugha ya vyuo vikuu na lugha ya nguvu, mamalaka. Katika sauti zote hizi alitoa na kuipa Msumbiji sauti na kwa kuwanyamazisha wengine Mondlane aliifanya sauti ya Msumbiji isikike."

Ni matakwa ya kila mwanamapinduzi kufa kama vile vile alivyoishi, akiwa anafanya kazi. Wakati kipeto cha bomu kilipolipuka na kumuua Mondlane maadui walishangilia, na kufurahi

kwani walikuwa wamemwondoa adui yao moja zaidi. Lakini aliua Mondlane, Moumie, Ben Barka, Pinto na Lumumba, ingawaje waliuawa hawawezi kuisha maana wao ni wanamapinduzi ya Afrika na mapinduzi haya bado yako hai kabisa. Kwani hawa kila wanapoangushwa na risasi ya wapinga mapinduzi wengine wanasimama na kushika nafasi zao na hivyo ndivyo Mondlane alivyofahamu aliposema: "Ikiwa nitakufa mapinduzi hayatasimama mpaka nchi yangu imekuwa huru."

Maisha yake yalipokuwa yanakaribia mwisho wake, ndugu Mondlane alikuwa tayari anaanza kufikiwa mambo ya mbele katika jamii ambayo angalipenda kuiona inajitokeza baada ya kushindwa na kuangamizwa kwa mpango wa maisha ya jamii ulioletwa na ukoloni wa Kireno ya Msumbiji kwa kweli Ndugu Mondlane alijitambua kwamba yeye pamoja na Frelimo walikuwa haki ya kuwataka wananchi wa Msumbiji kushika silaha jambo ambalo lilikuwa na maana ya kifo kwa watu mateso kwa maelfu ya Wanamsumbiji. Kwa sababu tu ya kwamba jamii ambayo alikuwa anatarajia kuijenga ingalikua bora na imara zaidi ya zote ambazo zimewahi kujengwa katika Msumbiji katika karne tano zilizopita. Jambo hili lilielezwa kwa kamati kuu wakati wa maadhimisho ya tatu tangu kuanzishwa kwa mapambano ya silaha dhidi ya ubeberu wa Kireno.

Ndugu Mondlane alisema kwamba shabaha na nia ya mapambano siyo kuharibu. Mapambano haya yanaunga kujenga Msumbiji mpya ambamo hakutakuwa na tatizo la njaa na mabako wote watakuwa sawa na huru. Aliongeza kuwa kusema kwamba: "Kwa kuwa sababu kubwa ya vita hivi ni kujenga Msumbiji mpya, na wala siyo tu kuvunja utawala dhalimu wa Kireno, ni lazima wote sasa tuwe na mawazo na fikra juu ya jinsi gani taifa jipya hilo la Msumbiji la baadaye litakavyojengwa. Lakini suala hili bado liko mbali sana tangu sasa hivi kwamba hatuwezi kulijadili rasmi kwa wakati huu." Mambo hayakuwa hivyo lakini mabeberu ndivyo walivyopenda kuamini. Mondlane alikuwa mtu wa hatari kupita kiasi na kwa hali hivyo lazima aondoke duniani.

Hapo baadaye ikiwa upelelezi zaidi utafanywa, upo uwezekano wa kugundua hasa nani alikuwa chanzo na msingi wa vyama hivi vya aibu. Kutokana na kukombolewa kwa Msumbiji na kuangushwa kwa Serikali ya kifashsti ya Ureno na umma wa wafanyakazi wa kireno, upo uwezekano mkubwa kwamba mwangaza utapatikana wa kutosha kumulika juu ya mauaji haya

ambayo yalipinga bumbuazi watu wa Dunia ya leo. Haini Karandame ambaye alikuwa mjumbe wa kamati kuu ya Frelimo, alikiasi chama na kuingia upande wa wareno mbele ya macho ya umma. Huyu ameweza kuwa alitoa siri juu ya mwenendo na mambo yote yaliyojadiliwa katika mkutano mkuu na kuwapa askari siri wa Kireno, P.I.D.E. Mabepari walihodhi waliokuwa wanahusika na ujenzi wa bwawa la Kabora Bassa nao huenda walihusika na mauaji ya kikatili kabisa haya. Halafu tusisahau kwamba kuna hawa wakala wa C.I.A. Hivyo upo uwezekano kwamba vyama hivi vya mauaji ya Mondlane ilifanywa kwa ushirikiano baina ya C.I.A. na P.I.D.E.

Imesemekana kwamba kitabu kilichokuwa na bomu lililomuua Mondlane kilitumwa kutoka Ujerumani ya Magharibi na kwamba kitabu kama hicho pia kilikuwa kimetumwa kwa makamu wa Rais wa Frelimo Marcelino dos Santos. Hata hivyo kipeto kilichotumwa kwa Santos kilifika siku chache baadaye na kiligunduliwa na polisi kwani kilikuwa kinafanana sana na kipeto kilichokuwa na bomu lililomwua Mondlane. Bibi Janet Mondlane ambaye alikuwa nchi za ng'ambo kutafuta fedha kwa ajili ya Frelimo aliporudi baada ya kifo cha Mumewe Mondlane Dar es Salaam alisema kwamba tukio hilo lilikuwa pigo kubwa kwa mapambano ya Frelimo dhidi ya Ubeberu katika Msumbiji. Ilikuwa wazi kabisa kwamba Frelimo ililemewa inapopambana ana kwa ana na ujamaa za kimataifa za kibeberu zenye shabaha ya kuua na kuharibu kabisa Frelimo kwa kutumia njia ya kuwauwa viongozi wake.

Salaamu za rambi rambi zikaanza kumiminika kutoka kila pande ya dunia zikionyesha kuunga mkono juhudi za Frelimo. Salaam hizi zilionyesha huzuni, msiba na chuki kwa kitendo kibaya cha kinyama cha kumwua Mondlane. Mondlane alisifiwa moja kwa moja kwamba ni mpigania uhuru mwanamapinduzi wa hali ya pekee katika bara la Afrika. Wengine walionyesha imani yao kwamba ingawaji kiongozi wake ameuwawa lakini Frelimo itaendelea tu na mapambano dhidi ya ubeberu.

Hata hivyo Mondlane alikuwa na hakika na imani tu kubwa juu ya jambo hili aliposema kwamba: "Ukweli kwamba zaidi ya sehemu moja ya tano ya nchi nzima ya Msumbiji imekombolewa na majeshi ya Frelimo, mambo matumaini mema kwa Msumbiji nzima yanaonekana na labda hapo baadaye sehemu yote ya kusini mwa Afrika inaweza kupata moyo wa kushinda na kujitawala." Hata hivyo mwendo wa saa haurudishwi nyuma daima

wakati unasonga mbele. Mabadiliko yaliyotokea hayawezi kurudishwa nyuma.

Mondlane alikufa akiwa na imani hiyo kubwa.

# 15

# Mondlane Kama Mkewe Amuonavyo

"MONDLANE ALIZALIWA KATIKA familia ya kichifu. Mama yake aliitwa Chude. Jina hili ndilo alilompa binti yake mkubwa. Mama yake alikuwa mwanamke mashuhuri na askari hodari ambaye alipigana bega kwa bega na mumewe. Wakati wa uzee wake alipata taabu sana kwa kusumbuliwa na mawazo ya wakati kwa wakati ya kumwona adui yupo karibu kumshambulia. Alipokuwa katika hali hiyo, daima alikimbilia msituni, na mwanawe mdogo Eduardo. Hii ilikuwa hatua yake kwanza ya Mondlane ya kuona ubaya na ukatili wa maisha chini ya ukandamizaji wa kikoloni kwani ilikuwa kazi yake kubeba chakula maji na mahitaji mengine kutoka kijijini na kumpelekea mama yake msituni mpaka hali yake ilipokuwa sawa tena.

"Familia ya Mondlane ilimwona yeye kuwa mtu wa ajabu kwani hakutaka kupata heshima na sherehe ambazo huenda na uchifu. Yeye aliwaona na kuwatendea wote sawa. Hata hivyo mwito ulipotokea wale ndugu zake wadogo walijiunga na Frelimo. Lakini mara tu walipojiunga na Frelimo walifanyiwa sawa na wengine, kwa sababu aliwataka wakue wakipigana vita yao wenyewe na wala sio chini ya kivuli chake kwani kwa njia hii wangeweza kuwa watu kamili."

Wakati wa kifo chake Mondlane aliacha mkewe Janet na watoto watatu, Eduardo Chivambe, Chude Jennifer na Nyeleti. Mtoto mkubwa alizaliwa mwaka 1957, Chude akifuatia baada ya miezi kumi na moja na Nyeleti miaka mitatu na nusu baadaye.

Alikutana na Janet kwa mara ya kwanza mnamo mwaka 1951 wakati yeye akiwa na umri wa miaka thelathini na moja na Janet miaka kumi na saba. Ilikuwa ni katika kambi za vijana ambazo hupangwa na makanisa katika Marekani. Eduardo alikuwa

amekuwamo nchini kwa muda wa mwezi mmoja na alikuwa amepangiwa kuongea katika mikutano kadhaa. Madhumuni ya mazungumzo haya ni kuwajulisha kila ambacho kilikuwa kinatokea Africa, haswa sehemu ya kusini, Janet akakumbuka: "Nilimwona ni mtu mwenye kupendeza na niliamua kuoana naye. Ungeweza kusema mapenzi baada ya kuonana mara ya kwanza kwa upande wangu. Kwa yeye hakuniona hadi mwisho wa mkutano.

"Ilikuwa ni kawaida kwa watu kusikiliza wasemaji mbali mbali lakini mimi nilimsikiliza yeye tangu mwanzo mpaka mwisho. Alikuwa mtu mwenye madaraka na msemaji hodari ambaye aliweza kuwafanya watu wamsikilize kwa makini kwa masaa mengi. Nilimwambia kwamba niyeandika taarifa ya hotuba yake na yeye akasema, 'Vizuri,' na kuondoka. Ilikuwa baada ya kumwalifu kwamba nilikuwa ninataka kwenda Africa kufanya kazi kama mmishenari wa upanga ndipo alipokuwa amevutiwa. Jioni ya mwisho wakati wote tulikuwa tunategemewa kuwa tunacheza dansi, sisi tulikuwa tunaongea muda wote. Siku iliyofuata wakati tulipokuwa karibu kuondoka, tulibadilishana anwani na kuahidiana kuandikiana. Hivyo ndivyo ilivyoanza."

Janet hakumbuki zaidi ya kile ambacho Mondlane alikisema kwenye kambi. Akitoka kwenye familia ambayo haikuwa inajishughulisha na siasa, hakuelewa mengi ambayo yalisemwa na Mondlane. Kwa kusema kweli siasa ambayo anayo sasa ni ile aliyoipata kutoka kwa mumewe. Lakini anakumbuka hata leo kwamba alisema, "Kuna kiu kubwa ya elimu baina ya vijana wa Msumbiji. Vijana wanafahamu yale tu ambayo wazee wanawafundisha. Ni mara chache sana unapoweza kumpata kijana mwenye mawazo mapya elimu ya kimila ina mambo mengi ambayo ni mazuri na mengi ambayo ni mabaya, haswa yale mambo yasiyo ya kisayansi bali inategemea imani za watu. Mambo haya ni lazima yafutwe kama vijana wakue kimawazo."

Walikutana tena mwaka 1954 na hawakuachana tena hadi kifo chake miaka kumi na tano baadaye. Janet alisisitiza ndoa mara moja lakini Mondlane alisisitiza kwanza amalize masomo yake ya shahada ya B.A. ya chuo kikuu kwani hii ingemsaidia katika nyumba yao na watoto wao. Hivyo walioana miaka miwili baadaye. Wakati huo huo Eduardo alikuwa amemaliza shahada yake ya M.A. na alikuwa anashughulika na shahada ya Ph.D. Somo ambalo alilichagua kwa shahada yake hiyo limemlazimu

atembelee Kongo. "Lilikuwa somo la kusisimua," alisema Janet, "na kila kitu kilikuwa kimepangwa ili aende. Kanisa ndiyo lililompa nafasi hii ya masomo. Lakini waliposikia juu ya ndoa yetu waliua mpango wake wa masomo kwani hawakukubaliana na ndoa za aina hii. Hakuna aliyekubaliana, nasi tulipigana sana kwa muda wa miaka mitano. . . lakini tumefanya kile ambacho tuliona ni sahihi."

Halafu wazazi wake wakaja. Tangu mapema mwaka 1953 walijaribu kumshawishi Mondlane na walimwita nyumbani na kuzungumzia shauri hili kutano huo ulikwisha kwa usalama na bila ya kubadilisha jambo lolote. Baada ya ndoa yake, Janet alikataa kuwaona wazazi wake pekee bila ya mumewe. Eduardo alimshauri ayachukue mambo pale pale ili wazazi wangu waweze kujirekebisha. Kufuatana na Janet: "Baada ya kuzaliwa Eduardo mdogo mama yangu alikuja nyumbani na ugeni ukaisha. Wazazi wangu walibadilika sana na waliwapenda watoto sana. Walifahamu kwamba mume wangu alikuwa kiongozi mashuhuri na walisikitishwa sana na kifo chake. Ilikuwa ni hatua kubwa ya maendeleo kwa wao." Aliendelea: "Kwa muda fulani Eduardo alifanya kazi kwenye Umoja wa Mataifa. Ilikuwa kazi ya Ofisini naye hakuwa mtu wa ofisini. Yeye aliona kwamba kuna kazi nyingi ya makaratasi ambayo haikuwa ya lazima. Hata hivyo kazi yake ilimwezesha kupata kuzifahamu nchi za udhamini mojawapo ikiwa Tanganyika. Halafu alijitahidi sana kuwasaidia waliopeleka malalamiko na hata kuwafanyia uchunguzi; wakubwa zake walikuja juu kwani yeye kama mfanyakazi wa kimataifa hategemewi kuwa na upande wa kupendelea."

Hapakuwapo na muda wa kutosha kwa mapenzi kwani kufuatana na Janet, "Alikuwa ni mwenye kupenda kujifunza sana. Tulikuwa tunaweza kwenda kutembea au kwenda sinema katika gari yake, na mara alikuwa kwenye vitabu vyake tena. Baada ya ndoa yetu hayakuwepo marekebisho makubwa kwani wote walielewana tabia zetu. Ni mara nyingi alipokaribiwa na tatizo aliupima kila upande na kupata uamuzi hata kama hiyo ilichukua siku kadhaa. Alipewa kazi nzuri na kanisa. Aliifikiria sana na mwishoni aliikataa kwani aliona kwamba ingekuwa kizuwizi cha yeye kurejea Afrika.

"Kwa muda wa miaka mitano Wareno walimshawishi sana kwa kutaka kumpa kazi. Alipewa uprofesa katika chuo kikuu cha Lisbon, nami nilipewa nafasi hiyo pia. Eduardo alikataa kwa sababu alitaka kurejea Msumbiji. Hatua ya mwisho ya ushawishi

wao ilikuwa kumpelekea kiasi kikubwa cha pesa kama malipo yake ya awali. Mondlane hakuzikubali. Aliombwa kusahihi formu ya kukataa lakini alizifahamu mbinu zao. Alikataa na kuwaambia waliohusika kwamba asingetia sahihi kitu chochote. Hivyo nini kimetokea kwa zile pesa ni shauri lao.

"Mondlane alikuwa akikasirika sana. Kile ambacho kilikuwa kinamkela ni gazi za utawala ambazo daima huwa kipingamizi cha watu kupata msaada wa utukuzo. Maafisa katika ngazi hizi wanategemewa kuwasaidia watu lakini wao waliziba juhudi hizi kwa kuuliza maswali kadhaa na kuomba Fomu hii ama ile ingawaje formu hiyo itakuwa imekwishatolewa. Alikuwa hawezi kuwavumilia wale ambao hutegemea sana kazi za karasi kulikoni watu.

"Zilikuwapo mara kadhaa ambazo, ingawaje ni adim, alikasirika. Wanafunzi walikuwa wanamsumbua sana juu ya nafasi za masomo katika nchi za ulaya. Mwanafunzi mmoja alikuwa ni jeuri na akasema hawezi kuondoka ofisini mpaka amepewa nafasi. Eduardo alimshika mwanafunzi huyo na kumtupa nje ya ofisi na kumwambia asirudi tena ofisini."

Urafiki wake na Rais Nyerere ulikuwa mkubwa mno. Mnamo miaka ya hamsini Tanganyika ilikuwa nchi ya udhamini na ulikuwa wakati huu ambapo alikutana na kiongozi wa TANU chama ambacho kiliundwa mwaka 1954. Janet anasema: "Uhusiano wao ulikuwa mkubwa kwa-sababu walikubaliana juu ya watu kama viumbe vyenye utu. Nyerere anayo furaha na heshima kwa watu sawa na Eduardo. Eduardo aliamini kwamba watu wanaweza kuubadilisha ulimwengu. Mtu hana haya ya kutegemea nguvu ya nje yake mwenyewe. Na hicho ndicho kile ambacho Rais Nyerere anaamini. Wote wanaamini kwamba kama mtu akipewa haki na nafasi sawa katika elimu watafanya kilichosawa na kufanya uamuzi sahihi. Hii ilikuwa imani kubwa. Elimu hapa ina maana elimu kwa ujumla yenye kuheshimu wengine na kutokuwa wenye kujifikiria wao wenyewe. Hicho ndicho kilichomfanya Eduardo awaamini wakulima wa Msumbiji. Si lazima uende shuleni ili uweze kufikiria kimpango. Uhusiano mkubwa sana baina ya watu ni adimu. Hivyo wanataka watu wa kuwaunganisha na kuwaelewesha. Hivi ndivyo yalivyokuwa baina ya Eduardo na Rais Nyerere kwa sababu wote waliamini sana thamani ya mtu na kuheshimu mtu."

Ilikuwa ni vizuri kwa Frelimo kuwa naye kama kiongozi wao kwani alikuwa na uwezo wa kuwaunganisha watu. Kufuatana na

Janet, viongozi "walikuwa wanamzunguka kila wakati" na hiyo ilikuwa vizuri katika hatua za mwanzoni za chama. Watu walikuwa wanatoka sehemu mbali mbali na walikuwa hawajuani. Kama ilivyo Afrika ya kusini ndivyo ilivyo Msumbiji watu hawaaminiani kwani ukiwa na watoto unaweza kufanya lolote. Hivyo ilikuwa ni muhimu kuutumia wakati haraka iwezekanavyo ili kuwatia moyo wa kuaminiana. Naye aliweza. Watu walimwamini ingawaje hawakuaminiana wao kwa wao.

Viongozi wengine walitoka kwa sababu walikuwa watu wabaya. Mara walipong'amuliwa walifahamu kwamba mambo mema waliyoyafanya yasingeweza kuwaokoa, kwa-sababu hawakuweza kutumaini huruma kutoka kwa kiongozi wao ingawaje alimpa kila mmoja wao nafasi ya kujikosha.

"Kavandame alikuwa mpotovu haswa. Niliona barua iliyoandikwa na Eduardo mnamo mwezi Januari 1969. Ilianza hivi: "Wewe na mimi tumekuwa pamoja kwa muda mrefu. Imenisikitisha sana kugundua mambo haya (aliwarubuni wakulima). Hivyo ninalazimika kukuondoa katika madaraka yako." Eduardo alichukulia jambo hili kwa nguvu sana kwani hapa yupo mtu ambaye ameuvunja moyo wa watu na kuudharau utu. Hapakuwapo chuki wala kuoneana, bali masikitiko na mahuzunisho kwa kurubuni kwa watu ambao walimtegemea Kavandame.

"Eduardo alikuwa mwongeaji sana na aliweza kusema kwa masaa. Alikuwa msikilizaji sana. Aliweza kusikiliza kwa masaa mpaka mwisho kwa mtu mwenye matatizo. Hii ndiyo sababu watu binafsi wenye matatizo walikuja kwake. Njia yake ya kushughulika na mambo haya ilikuwa rahisi. Baada ya kumsikiliza mtu mwenye matatizo aliwaita wale wote waliotajwa na kusikiliza lile ambalo yule mtu alikuwa analalamika. Baada ya hapo ilikuwa rahisi kutafuta chanzo cha matatizo na kutafuta uamuzi. Aliweka msingi fulani juu mwongozo wa kazi na mwongozo huu bado unafuatwa na Frelimo."

Janet asema: "Eduardo alikuwa hana imani kubwa kwa dini yoyote. Lakini alilitambua kanisa kama chombo ambacho kina viini ambavyo vinaweza kusaidia chama chake cha ukombozi. Watoto walilelewa katika hali ya uhuru wa kidini. Hata hivyo tuliona kwamba ni heri Eduardo mdogo apewe mafundisho ya dini. Lakini mafundizho haya hayakwisha kwa usalama. New York alipelekwa kwenye shule Jumapili ambako mwalimu aliwafundisha juu ya Mungu mwenye madaraka sana na aliyekuwa anawaangalia kila wakati. Hii ilimletea ndoto za kutisha kwani

alikuwa anafikiri mtu alikuwa akimchungulia dirishani. Katika Tanzania mambo yalikuwa vilevile walikuwa wanaeleza kuwa waovu wote watakwenda motoni. Na kwa upande mwingine mifano ilikuwa inatolewa juu ya waamini ambao wakati Basi lao lilipokwamba au kupasuka mpira, walisali na mpira wao ulitengenezwa kimiujiza na ukapona. Eduardo mdogo alichukia kusema: 'Hivyo mnanitegemea mimi kuamini upuuzi huu?' Huo ndio mwisho wa mafundisho yake ya dini."

Eduardo aliwapenda watoto wake sana, na hii ilidhihirika wazi. Kulikuwapo wakati ambapo Chude alipewa nafasi ya kusoma Urusi. "Tulijadili sana na kuamua kwamba tusimpeleke kwa sababu hawakuweza kuachana na mtoto.

"Tulijadili sana kuhusu maisha ya baadaye watoto wetu. Tuliamua kwamba mwishoni tutawaambia: 'Mnaweza kufanya mpendacho kwani hicho ndicho mtakachofanya vizuri.' Hivyo Chude anajifunza kudansi. Hata hivyo Mondlane alimchukua mtoto wake wa kiume na kumpeleka kwenye kambi ya Frelimo ili awe kama watoto wengine wa Msumbiji wa rika lake. Wakati Chude aliporejea kutoka Marekani kwa likizo naye pia ilibidi aende kwenye kambi, ingawaje angependelea kuwa pamoja na baba mama yake kaka na dada zake. Lakini mwishoni alifurahia ingawaje maisha yalikuwa magumu, ilikuwa ni vizuri."

Mondlane ni mazao ya mwenendo wa historia ya kimapinduzi ya kilimwengu ambapo mapinduzi ya Msumbiji yalikuwa ni sehemu muhimu. Mabepari walimhitaji kwani ndiye wao waliemuelimisha katika shule zao na vyuo vyao vikuu, na ndiye wao waliemuelimisha katika shule zao na vyuo vyao vikuu, na ndiye waliyempa kazi na nafasi kubwa kubwa. Lakini mkondo wa mapinduzi ulikuwa mkubwa mno hata ukamchukua kutoka mikononi mwa mabepari. Hivyo watawala ilibidi wajiridhishe na mawazo kwamba wachache katika tabaka lao daima walitoweka na kujiunga na tabaka la wanaokandamizwa na kunyonywa. Mondlane alikuwa ni mmoja wa watu hawa.

# NYONGEZA

## Udhihirisho wa Harakati ya Uhuru

*na Eduardo Mondlane*

NILIFADHAISHWA KWA KUOMBA kuja kuzungumza kwenye Mkutano huu hasa baada ya kuona majina ya watu waliokaribishwa kuja kuzungumza. Majina kama ya Waziri Mkuu Jomo Kenyatta, Makamu wa Rais Rashidi Kawawa, Kenneth Kaunda, majina ambayo yanafahamika sana katika siasa yakilinganishwa na langu lisilojulikana. Lakini halafu niliona jina la rafiki yangu afisa wa Umoja wa Mataifa, Bernard Chidzero, na hapo niliona kwamba mlinitaka nijikumbushe wakati wakati wangu wa masomo na ile miaka niliyokuwa nikihudumia Umoja wa Mataifa katika mpango wake wa udhamini. Nilijaribu kuona jinsi hii ilivyokuwa na uhusiano na semina ya Wanafunzi juu ya Afrika ya Mashariki, ya Kati na Kusini ya Afrika, Baada ya kuuchunguza mpango wote kwa bidii niliona kwamba somo langu lilikuwa Frelimo *("The Mozambique Liberation Front").* Ndipo nilipogundua kwamba haikuwa mimi niliyekaribishwa bali walikuwa wanamkaribisha Mwakilishi wa Msumbiji, ambaye ni Mwanasiasa.

Bado ninajiona mwenye kufadhaika kwa heshima ya kuiwakilisha nchi yangu katika Semina hii, lakini kile ambacho nitakifanya ni tofauti na ile ya msomi ama ya mtumishi wa serikali ya ulimwengu. Wakati nikiwa kama msomi ningelazimishwa kujizuwia na kufuatia njia nyembamba ya ukweli na maana ya nadharia, kama mtumishi wa serikali ya ulimwengu ningehitajika kupunguza nadharia ya mambo yalivyo katika Msumbiji kwa wachache. Ninayo furaha kwamba kama Mwanasiasa nitajaribu kuwaeleza kwa ufasaha kama niwezavyo juu ya ukweli, maana halisi ya nadharia na maono.

Msumbiji ni moja ya sehemu yenye bahati mbaya za Afrika ambako uhuru lazima upatikane kwa njia ngumu zaidi kadri

iwezekanavyo. Sababu kubwa ni kwamba ipo chini ya utawala wa nchi mojawapo ambayo ipo nyuma sana duniani: Ureno. Kwa kusema Ureno, nchi ambayo inatawala nchi yetu, yenyewe sio tu ipo chini ya utawala mbaya sana wa kidikiteta bali ni koloni la Mabepari wa kigeni. Hivyo hii ndiyo kusema kwamba hata watu wa Ureno wenyewe sio huru. Wanatawaliwa na serikali ya Salazar ambayo inawakilisha mahitaji ya kiuchumi katika sehemu nyingi za uchumi na hivyo kuwa na hisa katika mazao kama mvinyo, maganda ya mti (cork), pamba, sukari, mpira, kampuni za meli, almasi na viwanda vya cocoa. Katika tatizo hili ukiongeza na mawazo ya kilatini-Kireno na msaada uipatao kutoka NATO (North Atlantic Treaty Organization) utapata hali ya Kikoloni ambayo ni ngumu zaidi. Na hii ni Msumbiji.

Kwa hiyo Frelimo ndicho Chama kilichoundwa kwa madhumuni ya kubadilisha hali hii yote na kuwaeleza watu sio tu kwenye uhuru, bali akuanzisha serikali ambayo itawaongoza kwenye Maendeleo, haki na maisha mazuri na ya furaha.

Ni muhimu kwangu kutoa maelezo mafupi juu ya jiografia na historia ya nchi yetu ili kuwawezesha baadhi yenu kuelewa kila ninakibadili Chama cha Frelimo.

Msumbiji ni nchi ya pwani pwani yenye pwani ya umbali wa maili, 1,700, urefu wa maili, 1,250 kutoka Kaskazini hadi kusini, na upana wa Maili kama 400 kutoka Mashariki hadi Magharibi—ukiwa maili 718 katika eneo la Tete na maili 56 katika eneo la Lourenco Marques. Sehemu kubwa ya nchi ipo katika mwambo wa pwani ambayo ni chini na joto, wakati sehemu ndogo ikiwa katika mwinuko wa ndani ambako hali ya hewa ni afadhali kidogo. Wakati sehemu ya mwinuko ikiwa ni ya poli ambamo maelfu ya wanyama wa porini wanaishi, nchi ya mwambao na mchanganyiko wa misitu mikubwa ya kaskazini na vijisitu vyepesi kuelekea kusini, na vibaka vibaka vya mchanga hapa na pale. Kiukulima kaskazini na kati ni sehemu zenye rutuba, na tajiri kwa madini ya kila aina pamoja na bauxite, mafuta, Makaa ya mawe, cobalt, na dhahabu.

Watu wa Msumbiji wanakaribia milioni saba wakiwemo Wazungu 100,000, Waasia 35,000, Machotara 25,000 na waliobakia wakiwa Waafrika. Sehemu zenye watu wengi sana ni Kaskazini na kati, wakiwa na wingi wa watu 9 kwa kila maili pembe mraba.

Kwa muda wa miaka mia nyingi kabla ya wakoloni wa Kireno kuivamia nchi yetu, watu wetu walikuwa wamejiongeza kwa

makundi mbali mbali mbali kwa lugha na falme ambazo uchumi wao ulitegemea sana kilimo na mifugo kama kitegemeo chao kikubwa.

Historia ya kikoloni ya Msumbiji inaanza mwishoni mwa karne ya kumi na tano, 1498, wakati Vasco da Gama alipowasili katika kisiwa kiitwacho Msumbiji. Hata hivyo katika muda wa miaka 300 iliyofuata uhusiano wa Ureno na Msumbiji ulikuwa wa kibiashara. Hii ni kwa sababu nia kubwa ya Ureno ilikuwa India na Mashariki ya mbali. Wakati ule sehemu muhimu za biashara katika Afrika ya Mashariki zilikuwa Pate, Malindi, Mombasa, Kilwa, Zanzibar, Pemba, kisiwa cha Msumbiji, na Sofala. Sehemu zote hizi zilikuwa zimekaliwa na mchanganyiko wa watu—Waarabu, Waafrika, na vikundi vidogo vidogo vya Waasia na Waajemi. Vile vile wakati ule sehemu kubwa ya Afrika ya Mashariki ilikuwa ni ulimwengu wa biashara ambapo vitu viliuzwa na vingine kuuzwa huko na huko na watu walioongea lugha inayofanana kidogo na kiswahili cha sasa.

Mnamo kati ya karne ya kumi na saba Wareno walikwisha walegeza nguvu ama kuwaondolea mbali mashehe na wafalme kadha ambao waliyaongoza na kuyatawala kiuchumi maisha ya watu wa pwani. Hata hivyo Wareno hawakuendelea sana kupita mwambao wa pwani zaidi ya Msumbiji ya sasa pamoja na miji michache ya pwani katika Tanganyika, Kenya na Unguja, kama zifahamikavyo sasa. Mnamo mwaka 1591 ufalme wa Ureno ulilazimika kujenga ngome ya Mombasa ili kuimarisha himaya yake ya kiuchumi ya Afrika ya Mashariki ambayo ilikuwa inakabiliwa na mashambulio ya Waarabu na Waturuki.

Wakati wote wa karne ya kumi na sita Ureno ilihodhi biashara yote ya Afrika ya Mashariki ya dhahabu, pembe na madini. Wareno hata hivyo walienea katika sehemu za pwani ya ikweta ambayo ilijumuisha sehemu nyembamba ya pwani ya Kaskazini ya Msumbiji. Ushindi wa Msumbiji wa leo haukufanyika hadi mwishoni mwa karne ya kumi na tisa. Vita vya mwisho vya kupinga ukoloni wa kireno katika nchi yetu vilipigana kati ya 1895 na 1917. Wazi kwamba huu ulikuwa ndiyo wakati wa kugombea ugawanyaji wa Afrika, ambapo nchi nyingine kubwa kama vile Uingereza, Ujerumani, Italia, Ubelgiji na Ufaransa zilikuwa zinajishughulisha kujipatia mamlaka juu ya watu wa Afrika ya Mashariki na Madagascar, na Cecil Rhodes na Wabeberu wake (Waingereza wa Afrika ya Kusini) wa himaya ya kiuchumi walikuwa wakinyang'anya sehemu za bara.

Hivyo hii inaonyesha wazi kwamba madai ya Ureno ati ilimilki Msumbiji kwa muda wa miaka zaidi ya 450 hayana msingi wowote. Hii inaonyesha kawaida ya tabia ya Wazungu kudai nchi ni yao kwa kuizuru nchi hiyo tu.

Historia inayofuata ya Msumbiji baada ya Ushindi wa Ureno, inafuata misingi ile ile ya historia nyingi za kikoloni katika Afrika. Mara tu baada ya kunyamazisha upingaji wa kutawaliwa, Wareno walianza kunyang'anya ardhi yetu; wakianzia zile sehemu ambazo ziliweza kuzalisha mazao ya biashara kama vile mkonge, pamba, chai, michikichi, sukari na karanga. Sehemu hizi zilitolewa kwa Makampuni makubwa ambayo yaliendelea kuwafukuza Waafrika kutoka katika ardhi yao. Kwa msaada wa Serikali ya Kireno waliwatumia ndugu zetu kama vibarua rahisi. Popote palipokuwa na madini, Wareno waliitoa sehemu hiyo kwa makampuni ya kizungu wakiwa na haki ya kumiliki na kuchimba madini ya sehemu hizo. Hivyo waliwatumia Waafrika kama vibarua rahisi kwa kuchimba madini hayo hivyo wakiunga mkono unyonyaji.

Wakati madini ya dhahabu, shaba na 'almas' yalipogunduliwa katika makoloni ya karibu ya Rhodesia na Jamhuri ya Transvaal na koloni la Natal, Wakoloni wa Kireno walijinyakulia nafasi hii ya kujipatia hisa katika biashara hii kwa kuuza vibarua rahisi wa kiafrika kutoka Msumbiji kufanya kazi katika machimbo hayo. Huu ndiyo ulikuwa mwanzo wa tabia ya uhamiaji wa watu wa Msumbiji kutoka Msumbiji kwenda nchi za jirani kwa namba kuhusu kwenda kutafuta kazi. Wareno walipong'amua Waafrika wengi walikuwa wanahamia Transvaal, na sehemu zingine zenye viwanda walipanga namna ya kuimiliki kazi ya vibarua rahisi na kujipatia mapato zaidi kifedha. Ulikuwepo Mkataba baina ya kile kilichokuwa Jamhuri ya Transvaal, siku hizi Jamhuri ya Afrika ya Kusini, na Ureno mnamo 1875. Mkataba huu ulisahihishwa na kusahihishwa tena mnamo 1907, 1928, 1934, 1936, 1940, 1950 na sasa inafikiriwa tena kwa kutiwa sahihi upya. Kitu muhimu katika Mkataba huu ni kwamba kile chombo kinachotawala Machimbo ya Transvaal kipewe nafasi na uhuru wa kuajiri wafanyakazi vibarua rahisi kutoka Msumbiji ya kusini, na malipo ya huduma hiyo iwe kwamba mizigo ya sehemu hii ya viwanda ipitie kwenye bandari ya Lourenco Marques badala ya bandari za Durban, East London, Port Elizabeth, na Cape Town. Katika Marekebisho ya sasa kiasi kile ambacho kinatakiwa kupitia Lourenco Marques ni asilimia 45.5%.

Mambo mengine katika Mkataba huu yalikuwa:

(a) Malipo ya pesa kwa kila Mwafrika anayeajiriwa, ambayo sasa ni kiasi cha shilingi 35 kwa kila kichwa;

(b) Uthibitisho wa kuwarudisha wafanyakazi wa Msumbiji kama wakionekana mahali pengine popote katika Afrika ya kusini ambako Mkataba haumruhusu awepo.

(c) Muda wa juu wa Mkataba ni miezi 18, na ruhusa ya kuanzisha kituo cha uchunguzi wa mambo ya Waafrika wa Kireno katika Jamhuri ya Afrika ya Kusini ilitolewa.

Ili kuhakikisha kwamba Waafrika wengi watajiandikisha chini ya Mkataba huu, Serikali ya Kireno ilipitisha sheria zinazozuwia uhuru wa kuchagua kazi katika Msumbiji. Hii ililenga tabaka lile ambalo lingetakiwa kwa kazi za kuchimba madini katika Afrika ya kusini.

Wakati lugha ya sheria hizi zinaonyesha dalili ya kuzuwia uzurulaji na uvivu ukweli ni kwamba sheria hizi zilikuwa na madhumuni ya kuwalazimisha wale wananchi wanaofanya kazi zao kufuatia uchumi wao wa kimila, kuhamia Afrika ya kusini. Moja ya sheria za siku hizi hizi inasema kwamba Mwafrika yeyote ambaye hafanyi kazi kwa Mzungu ama Mwaasia ama yule aliyeitwa "Mwafrika aliyestaarabika", ama mtu yeyote ambaye hashughuliki na kuzalisha mazao ya pesa lazima akamatwe na alazimishwe kutia sahihi Mkataba na vyombo vya uchumi katika Msumbiji au nchi za nje. Hizi ndiyo zile sheria mbaya za "Sheria za Mkataba wa Kazi" Kwa vile Msumbiji pekee hamna viwanda vya kutosha kuwaajiri watu wote wenye uwezo wa kufanyakazi, hivyo mamia ya maelfu iliwalazimu kuingia katika Mkataba na Makampuni ya machimbo ya madini ya Afrika ya kusini na ya Rhodesia kwa ajili ya kupata kazi katika nchi hizo kwa mishahara ya chini sana. Kila mwaka wapo watu 100,000 wa Msumbiji ambao wanakwenda kufanya kazi mwenye machimbo ya Transvaal na Orange Free State pekee. Zaidi ya watu 200,000 wa Msumbiji pia wameajiriwa mwenye mashamba makubwa na madogo ya Afrika ya kusini, pia majumbani mwa Wazungu. Makisio ya Rhodesia ya Kaskazini na kusini yanaonyesha kuwa na watu 150,000 wa Msumbiji ambao wengi wao wameajiriwa katika machimbo ya shaba, katika mashamba na nyumbani mwa Wazungu. Zaidi ya watu 100,000 wa Msumbiji wa Kaskazini wanalazimika, kwa sheria hiyo hiyo, kutafuta kazi katika Tanganyika, Zanzibar na Kenya haswa katika mashamba ya Mkonge, katika reli na bandarini, na kama watumishi wa Wazungu na

Waasia katika nyumba zao ama kama Korokoroni wa usiku.

Hivyo Msumbiji ina watu wengi wafanyao kazi nje ya nchi yao kulikoni nchi nyingine yoyote katika Afrika. Tunateswa na kunyonywa nyumbani na kutumiwa kama watumwa nje ya nchi yetu. Wasomo wa uchumi wa kisiasa wameieleza hali yetu na ya ndugu zetu wa Angola na Guinea, chini ya utawala wa Mreno, kama ni utumwa mamboleo, utumwa mamboleo unaelezwa kama unyonyaji wa Wafanyakazi mtindo ambao mwenye kumiliki watumwa hao hawana jukumu la kuangalia hali ya watu anayewatumia. Serikali ya Kireno inapata faida kwa nguvu zetu na wakati huo huo makampuni makubwa yalikuwa yakijipatia na kujilundikizia faida kubwa sana. Hivyo kufuatana na ukweli huo tungeweza kusema kwamba Msumbiji ni ziwa la watumwa kwa Ureno na Makampuni ambayo yanamilki viwanda vikubwa vya kusini ya Afrika na Afrika ya kati na Afrika ya mashariki.

Kama mnavyoweza kuona nimeonyesha hatua moja ya Ukoloni wa Kireno, huenda ni ile inayodhihirisha siasa ya Kireno ikitofautiana na ya Kiingereza, Kifaransa na Kibelgiji. Hata hivyo kuna aina nyingi za mitindo ya Ukoloni ambayo inatekelezwa na Ureno na ambayo wananchi wa Msumbiji wanateseka nayo. Katika aina nyingi za ukoloni ilikuwepo uingizaji wa mtindo wa sheria, dini, na mtindo wa ujamii kwa watu wetu bila ya kujali mawazo na hali yetu. Unyimaji wa haki za kisiasa kwa watu waliowengi wa Msumbiji ni moja ya tabia ya ukoloni wa Kireno. Ubaguzi wa rangi popote pale ambapo Wazungu na Waafrika waliishi na kufanya kazi katika sehemu moja ni kawaida ya ureno na wakoloni wengine wote, ingawaje Ureno inadai kinyume chake.

Zaidi ya hiyo ongeza mpango wa elimu ambapo watoto wa watu ambao ni zaidi ya asilimia 99 ya jumla yote ya watu wananyimwa mashule isipokuwa asilimia kumi ya watu hao ambayo wanapata elimu kutoka shule za Wamishionari, wakati huo huo watoto wa watu walio chini ya asilimia moja wanapewa nafasi ya elimu hadi Chuo Kikuu. Hivyo hapa unayo hali safi ya kuzalisha watumwa.

Ni kutokana na kupinga aina hii ya ukoloni kwamba Chama cha Mozambique Liberation Front kilizuka. Chama hiki ni kitendo cha kupinga utawala wa kigeni. Ni mapinduzi ya kupinga unyonyaji wa kizungu na wa kigeni. Ni Chama cha kupinga utumwa na kurudisha hadhi na uhuru wetu wa kisiasa. Kwa kutumia chama hiki tuna matumaini ya kumrudishia Mwafrika

heshima yake. Chama hiki ni chombo ambacho kitachukulia pale ambapo mababu zetu waliachia karne iliyopita na kuwaongoza watu wetu kuelekea hatua mpya za mafanikio katika uchumi, Sayansi, Sanaa na dini. Tunataka kuwa watu huru kama tulivyokuwa hapo awali. Tunataka kujiunga na watu huru wengine wa Afrika ili kuunga Umoja wa Afrika na Ulimwengu ulioungana, huru na wa amani.

Ingawaje uanzishaji wa chama chenyewe ni rahisi na kuanza mwezi Juni 1962, moyo uliokuwa nyuma ya Mozambique Liberation Front umetokana na taabu za miaka mingi ya taabu za kunyonywa kupigwa, kuteswa, kufukuzwa nchini, utengano n.k. kwa watu wetu na Serikali ya kikoloni ya Kireno katika muda wa miaka 75 iliyopita. Ni matokeo ya kizazi kipya cha Msumbiji ambacho hakikubali ukandamizaji na mtu yeyote. Chama cha Mozambique Liberation Front kinadhihirisha moyo wa uhuru uliopandwa katika mioyo yetu na mababu zetu na kupeperushwa na upepo mkali wa mabadiliko ambao unavuma Afrika yote.

Kihistoria Chama cha Mozambique Liberation Front ni muungano wa vyama vingi vya Msumbiji vikiwa Manu na Uniao Nacional Mocambicana de Independencia. Vikundi hivi vilikwisha anza shughuli zake kama vyama katika sehemu nyingi za kusini ya Afrika na Afrika ya Mashariki. Chama cha Manu kilianza Mombasa kikianzishwa na wanachama wa Kanu ambao walikuwa wananchi wa Msumbiji. Baadaye kiliungana na vikundi vya kisiasa vilivyokuwa Tanganyika na halafu kuanzisha Makao Makuu yake Mjini Dar es Salaam, Tanganyika. Ingawaje wengi wa Wanachama wa Manu walikuwa wanachama hodari wa Kanu na Tanu, baada ya uhuru wa Tanganyika walianza kushughulika zaidi na kuwaongoza watu wao katika jitihada za kumpinga ukoloni wa Kireno.

Chama cha Udenamo (Uniao Democratic National de Mocambique) kilianzishwa Zimbabwe (Rhodesia ya Kusini wakati ule) na kikundi cha vijana wa Msumbiji ambao walikuwa wakifanya kazi katika mji wa Salisbury. Mnamo mwaka 1961 wakati Tanganyika ilipoonekana wazi kwamba ilikuwa inaelekea hatua za mwisho za ukoloni na kujipatia uhuru, wengi wa viongozi wake waliamua kwenda Dar es Salaam. Walipowasili Dar es Salaam ilionekana kwamba kungekuwa na muungano wa haraka wa vikundi viwili hivi; lakini kwa sababu za masilahi ya ubinafsi wa baadhi ya viongozi wa pande zote mbili muungano haukufanyika. Baadaye viongozi wa Unami, ambao wengi wao wali-

kuwa wanatoka sehemu ya Tete, nao walikwenda Dar es Salaam. Hivyo kwa wakati fulani kulikuwepo si chini ya vyama vitatu vya siasa katika Dar es Salaam-vyote vikidai kuwakilisha Wananchi wa Msumbiji.

Wakati kabla ya Uhuru wa Tanganyika nilikuwa nikifanya kazi katika idara ya Udhamini ya Umoja wa Mataifa katika New York kama afisa utafiti wa habari kutoka Tanganyika, Magharibi ya Afrika ya Kusini (Namibia), na Cameroon (British Cameroon). Daima nilipokea barua, malalamiko na maandishi mengine ya vyama mbali mbali kutoka katika makoloni yote ya Ureno; yote hayo yakiomba umoja wa Mataifa uchukue hatua ya kupinga Ureno. Baada ya kuandikiana na vyama mbali mbali nilianza kupata barua za kuniomba nijiunge na kikundi hiki ama kile kama mmoja wa viongozi wake. Vyama vyote vitatu vya Msumbiji viliniandikia na kuniomba nijiunge navyo lakini nilisisitiza kwamba njia pekee ambayo inaweza kunifanya nijiunge na chama chochote cha siasa cha kugombea uhuru wa Msumbiji ni kupata ahadi kwamba watachukua hatua za haraka za kuungana na vikundi vingine vya Msumbiji na kuanzisha chama kimoja. Baada ya vikundi hivi vyote vitatu kuahidi kwamba wangeungana, nilikuja Dar es Salaam na kusaidia kuongoza mkutano Mkuu ambao ulianzisha Frelimo (Mozambique Liberation Front).

Katika kuanzisha Frelimo tuliamua kuviacha vyama vyote vilivyokuwepo na kutumia jitihada yetu yote katika kuendeleza chama kipya kwa kuogopa kwamba kama tungekuwa na vyama vya mwanzoni tungepoteza ujuzi mwingi kwa kushiriki huku na huku badala ya kutumia juhudi zote katika chama kimoja.

Hata hivyo, wakati Rais wa zamani wa Udenao aliposhindwa kuungwa mkono kama msimamiaji wa kiti cha Urais wa Frelimo, aliondoka Tanganyika na kutoka nchi ya kigeni alitoa mwito wa kufutwa kwa Frelimo na kuanzisha kwa chama kipya. Lakini kwa kuwa alikuwa akiongelea juu yake yeye mwenyewe na wachache wengine kama yaye hakupata msaada wowote. Alizidi kutembea kutoka nchi moja ya kiafrika hadi nyingine akielezea kwamba Udenamo hakimo katika Frelimo. Wakati nilipokuwa nikimalizia mkataba wangu na Chuo Kikuu cha Marekani nikijitaarisha kuja kushika kazi yangu mpya kama Rais wa Frelimo, yule ndugu aliyechaguliwa kama katibu Mkuu aligombana na baadhi ya wanachama. Katika kupewa adhabu ya nidhamu kwa kile alichofanya, yeye pamoja na kikundi cha wafuasi wake waliombwa kuondoka Tanganyika na katika nchi nyingine ya

kiafrika alianzisha chama kingine cha Udenamo. Hivyo mara kwa mara uliweza kusoma kwenye magazeti kuhusu mwakilishi wa Udenamo akisema hiki na kile kupinga Frelimo au mara nyingine Udenamo kupinga Udenamo.

Wakati tulipokuwa Addis Ababa tunahudhuria Mkutano wa Wakuu wa nchi za Kiafrika wa kuanzisha Umoja wa Nchi Huru za Afrika, mmoja wa wajumbe wa Unademo, akiongozwa na mmoja wa washauri wa mambo ya Afrika wa nchi fulani ya kiafrika, aliwakusanya watu wengine, wengi wao wakiwa wale waliofukuzwa na Frelimo kwa sababu mbali mbali na kila mmoja wao akidai kuwakilisha chama tofauti cha kisiasa. Kwa pamoja walidai kuvunjwa kwa Frelimo na kuanzishwa kwa chama kingine Kampala, Uganda. Lakini Serikali ya Uganda ilipokuja kugundua kwamba hii ilikuwa kazi ya mtu yule yule ambaye alitangaza uvunjwaji wa Frelimo wakati akiwa kwenye mji Mkuu wa nchi moja ya kiafrika, waliomwomba aondoke nchini. Mwishoe mnamo mwezi Oktoba wakati wengi wa viongozi wa Frelimo wamo safarini, Mkurugenzi wa Shirika la Mambo ya Afrika la nchi ile ile ambayo ilikuwa inaunga mkono moja ya vyama vya Udenamo, alipeleka mjumbe wake Dar es Salaam. Mwakilishi huyu aliwakusanya Wakimbizi kadhaa na kutangaza tena kwa mara ya tatu juu ya kuvunjwa kwa Frelimo na kuanzishwa chama kipya. Na kwa mara ya tatu katika mwaka kitendo hicho hakikufanikiwa. Haya ndiyo matatizo ya ndani ya chama.

Wakati huo huo, mara tu baada ya kuanzishwa kwa Chama Frelimo, iliamriwa kwamba kuwepo na Mkutano mnamo mwaka ule ule ambao ungeweka msimamo na siasa ya chama na kuchagua viongozi ambao watatekeleza siasa ya chama. Mkutano huo ulikuwa ufanyike Dar es Salaam na kuhudhuriwa na wajumbe wanaowakilisha vikundi tofauti ya siasa ya Msumbiji ambayo yamekimbilia Afrika ya Mashariki, na makundi mengine kutoka Msumbiji kadri watakavyoweza kuja.

Mkutano ulifanyika mnamo nusu ya mwisho ya mwezi Septemba ukihudhuriwa na wajumbe 80 na zaidi ya Watazamaji 500 kutoka Dar es Salaam, Tanga, Lindi, Morogoro, Songea, n.k. katika Tanganyika ambako kuna zaidi ya Wananchi 100,000 wa Msumbiji wanaofanya kazi katika sehemu mbali na maelfu ya wakimbizi waliofika karibuni kutoka Msumbiji. Halikadhalika walikuwepo watazamaji kutoka Zanzibar ambako wapo zaidi ya watu 30,000 kutoka Msumbiji ambao wanafanyakazi bandari, na mwenye mashamba ya karafu. Kutoka Mombasa, Kenya wali-

kuja wawakilishi wa wananchi wa Msumbiji zaidi ya 200,000 ambaye walikuwa wakifanya kazi bandarini. Wachache walitoka Rhodesia na Nyasaland (Zimbabwe, Zambia na Malawi siku hizi). Kwa ujumla mkutano wetu uliwakilishwa vyema ingawaje ndiyo Mkutano wa kwanza wa aina yake katika nchi yetu.

Mkutano wa Frelimo ulichunguza vizuri hali ya sasa katika Msumbiji na kutoa maazimio ili Kamati Kuu itekeleze katika mwaka huu. Wakati wa majadiliano mambo yafuatayo yalichukuliwa manani:

(a) Kwamba watu wa Msumbiji walikuwa bado wanakandamizwa na ukoloni wa kireno, ambao ulikuwa unakandamiza kisiasa, kiuchumi, kijamii na kiutamaduni.
(b) Kwamba Serikali ya Kireno katika Msumbiji inawanyima haki za uhuru ambazo mtu wa kisasa ana haki nazo;
(c) Kwamba Serikali ya Kireno imeshindwa kutambua haki na mahitaji ya watu wa Msumbiji na kwamba inapinga haki ya watu kuamua maisha yao, kwa kuendelea kuiita Msumbiji kama "jimbo la ng'ambo;"
(d) Kwamba Ureno badala ya kutafuta njia za amani za kuelewana na wananchi wa Msumbiji, ilitumia njia za kifashisti za kukandamiza na kuzidisha nguvu zake za kijeshi na polisi.

Kwa kuna watu wasio makosa na kuwafunga na kuwatesa wale ambao walidhaniwa kuwa na ushirikiano wa Wagombea uhuru.

Mkutano ulifikiria zaidi kwamba kama matokeo ya mambo ya juu, watu wa Msumbiji walikuwa wanalazimishwa kutafuta njia za kujikinga. Vile vile ulijadili kwamba mabadiliko yalianzishwa na Ureno yalikuwa katika msimamo ule ule wa kikoloni ambao unadhihirisha vitendo vya Kireno kwa karne nyingi; kwamba kwa kuwa yalikuwa yamechukuliwa ghafla, hat kama ingekuwa ya manufaa kwa watu, yasingekubaliwa. Hivyo Mkutano ulitoa mwito kwa wananchi wote wa Msumbiji kuungana na Frelimo kwa kupigania uhuru wa nchi yao. Mkutano uliendelea kujulisha uhusiano uliopo baina ya Serikali ya Wabaguzi wa Ureno, Afrika ya Kusini, na kile kinachoitwa Muungano wa Afrika ya Kati zikiongozwa na Salazar, Verwoerd na Welensky. Hawa wakisaidiwa na wahodhi na makampuni makubwa ya London na New York. Mkutano uliwaomba watu wapendao amani duniani kulaani na kuvunja nguvu vitendo vya nguvu hizi.

Mkutano wa Frelimo uliazimia juhudi yake ya kuendeleza

haraka mapambano ya watu wa Msumbiji kwa madhumuni ya ukombozi wa kitaifa na kuamua mambo yafuatayo kwa ajili ya kutekelezwa na Kamati kuu:

1. Maendeleo na uimarishaji wa chama cha Frelimo;
2. Kuendeleza Umoja baina ya wananchi wa Msumbiji;
3. Utumiaji wa kiwango cha juu cha nguvu na uwezo wa kila mwanachama wa Frelimo;
4. Kuanzisha na kuendeleza ufundishaji wa makada;
5. Kutumia kila jitihada ya kuharakisha uhuru wa Msumbiji;
6. Kuendeleza maendeleo ya kijamii na kitamaduni ya wanawake wa Msumbiji;
7. Kuanzishwa kwa mipango ya kusoma kwa watu wa Msumbiji kwa kuanzisha shule popote inapowezekana;
8. Kutia moyo na kuunga mkono uanzishaji na uendeshaji wa vyama vya wafanyakazi, vyama vya wanafunzi na wanawake;
9. Kutia moyo kadri iwezekanavyo ushirikiano pamoja na vyama vya kitaifa vya Angola, Guinea na Cape Verde;
10. Kutayarisha njia zote za kujilinda na kuwatayarisha watu kwa tukio lolote;
11. Kuomba misaada ya kifedha kutoka vyama na vyombo kadhaa ambavyo vinakubaliana na mwenendo wa watu wa Msumbiji;
12. Kuanzisha vituo vya kudumu vya habari na Propaganda katika sehemu zote za ulimwenguni;
13. Kutafuta misaada ya kibalozi, ya kutia moyo na ya vitu kwa kujipatia uhuru Msumbiji, haswa kutoka kwa nchi huru za Afrika na kutoka nchi zote ulimwenguni zipendazo amani na uhuru.

Ninayo hakika mngependelea kujua kile ambacho Frelimo kinafanya kutekeleza baadhi ya maamuzi ya Mkutano. Kama mnavyofahamu haitakuwa jambo la maana na lenye busara kwa mimi kuwaeleza kile tunachotekeleza ambacho ni lazima tukitekeleze kwa mapambano katika Msumbiji. Hata hivyo kuna sehemu mbili za utekelezaji ambazo tunaweza kuzieleza kwa watu bila wasi wasi wa hatari sana. Hizi ni: vitendo vya kibalozi na elimu. Tangu kuanzishwa kwa Frelimo na kabla ya kuanzishwa, uhusiano wa kibalozi ulikuwa mkubwa katika sehemu zote za dunia. Kwa mfano tulihakikisha kwamba mawazo yetu yanafahamika vyema na zile kamati za Umoja wa Mataifa ambazo zilihusika kwa kukusanya taarifa juu ya makoloni ya Kireno.

Hivyo mara tu baada ya mkutano nilikwenda New York kuwakilisha malalamiko yetu katika Kamati ya Nne ya Mkutano Mkuu wakati walipokuwa wakijadili nchi yetu. Vile vile tuliongeza uhusiano wetu na mikutano ya kilimwengu katika Afrika, Asia na America. Katika Mkutano wa mwaka wa PAFMECSA ambao ulikuwa Leopoldville, Kongo, Ndugu Uria Simango, Makamu wa Rais wa Frelimo, aliwakilisha mamlaka kwa niaba yetu. Katika Mkutano wa Moshi wa Afro-Asian Solidarity Council, tulipeleka timu ya wajumbe watano wa Kamati Kuu ambayo walihusika kuwakilisha malalamiko yetu Amerika, nilihudhuria mkutano wa kwanza wa Uongozi wa Kiafrika katika Afrika ambako niliongelea juu ya hali za Msumbiji na kuhusika katika mijadala na hivyo niliweza kutoa habari nyingi kwa wajumbe wa Mkutano. Wanafunzi wetu na vyuo vikubwa wa Ulaya na Marekani walikuwa na jukumu la kuwaeleza wanafunzi wenzao juu ya Msumbiji kila walipobahatika kuhudhuria mikutano ya kilimwengu ya Wanafunzi. Walikuwa na chama cha wanafunzi Unemo (Uniao Nacional dos Estudants de Mocambique) ambacho kinashirikiana sana na Frelimo. Tunaamini kwamba shauri letu la kupinga ukoloni wa Kireno lina haki ya kujulikana na watu wote wa ulimwenguni. Halikadhalika tunatumaini kwamba kutokana na kufahamu kwa wawakilishi wa watu wapendao amani ulimwenguni wataweza kuchukua hatua zilizo thabiti za kuijulisha Ureno juu ya mpambano wa hali yake katika Msumbiji. Mwishoe tumeanza mpango makhususi wa haraka kwa kuendeleza elimu ya watu wa Msumbiji.

Nilikwisha gusia kuhusu ukosefu wa elimu kwa Waafrika wa Msumbiji. Mkutano wa Frelimo ukichukulia manani hali mbovu ya elimu katika nchi yetu chini ya Ukoloni wa Kireno, umeiomba kamati kuu kuchunguza elimu ya watu wa Msumbiji kama ni jambo la muhimu sana.

Kwa kuitika mwito huo, Kamati Kuu ya Frelimo imeligawa tatizo hili katika sehemu tatu: elimu ya Chuo Kikuu, elimu ya shule ya Sekondari na elimu ya watu wote kwa ujumla. Juu ya elimu ya Chuo kikuu iliamriwa kwamba tuwapeleke kokote duniani mwananchi yeyote wa Msumbiji ambaye alipatikana anayo elimu ya sekondari ama elimu inayofanana na hiyo. Kwa madhumuni haya tulipeleka maombi ya masomo kwa nchi nyingi huru za dunia za maombi ya nafasi za masomo katika shule zote zaidi ya kiwango cha sekondari ambazo zinaweza kupatikana. Halikadhalika tumeuomba Umoja wa Mataifa kutusaidia katika

jambo hili. Hivyo matokeo yakawa tumepokea nafasi nyingi kutoka nchi za Ulaya ya Mashariki, Marekani na Amerika ya Kusini, na Ulaya ya Magharibi. Mpaka sasa tumeweza kuwapeleka wanafunzi wetu Marekani ambako matumizi ya mafunzo na usafiri vinatolewa na Serikali na vyombo vilio huru vya watu binafsi, kwa ulaya ya Magharibi tumewapeleka wengi Ufaransa ambako mafunzo ya kiuganga yanapewa kwa wananchi kadha wa Msumbiji; na Italia ambako wanajifunza Sheria na Uchumi. Vile vile tunao wanafunzi huko Urusi wakijifunza mafunzo mbali mbali ikiwa pamoja na ufundi. Tumepewa nafasi nyingi za masomo kulikoni tunavyoweza kuzitumia. Hivyo kwa msaada wa mali wa kutoka Marekani, Chuo cha Msumbiji (Instituto Mocambicano) kimeanzishwa mjini Dar es Salaam chini ya uongozi wa mke wangu Janet. Chuo hiki ni tofauti na chama cha siasa cha Frelimo, lakini kinahudumia mahitaji ya wakimbizi wa Msumbiji ambao bado wanahitaji kumalizia elimu yao ya Sekondari. Chuo kitatoa nafasi za malazi kwa wanafunzi hamsini, lakini mlango upo wazi kwa kila mwananchi wa Msumbiji anayetaka kushiriki katika mambo ya kitamaduni na mila. Shughuli nyingine ya Chuo ni kujishughulisha na uchunguzi wa wakimbizi katika Tanganyika na nchi za jirani ili kuweza kukadilia jumla yao na mahitaji ya watu hawa. Tunaamini kwamba bila kisomo, juhudi zetu za kutafuta Msumbiji kamilifu, yenye maendeleo na amani hazitafanikiwa. Hivyo tunawaomba wale wote ambao wanaamini ukweli wa mipango hii kutupatia msaada wowote ule wauwezao kutupa.

Tumekwisha wapeleka wanafunzi wengi wa Msumbiji katika nchi za Marekani, Ulaya na Asia ambako wanajifunza katika masomo ya aina mbali mbali.

Sitazungumzia juu ya mipango yetu ambayo inafanyika Msumbiji kwa sababu za usalama isipokuwa labda kutamka tu kwamba mipango inaendelea kama ilivyopangwa. Pia sitaweza kuzungumzia juu ya mipango yetu ya kijeshi ambayo inaendelea.

Kazi zetu za kibalozi zimezidishwa tangu mkutano wetu. Tumekwisha fungua maofisi mengi katika nchi nyingi huru za kiafrika. Katika ulaya, Marekani na Asia tunategemea wanafunzi wetu kwa uwakilishaji ambao wanatoa taarifa mara kwa mara kwa vyama au watu ambao wanataka kujua juu yetu sisi na mapambano yetu.

Mnamo miezi ya Oktoba, Novemba na Desemba mimi kama Rais wa Frelimo nilifanya safari ndefu ambayo imenichukua

Marekani, Ulaya, na Jamhuri ya watu wa Uchina ili kuelezea shauri letu la kumpinga Ureno. Kwenye Umoja wa Mataifa nililalamika Ureno na kufanya malaumo juu ya Ujerumani ya Magharibi kwa shughuli za kiuchumi unazofanywa na makampuni yake katika makoloni ya Ureno. Vile vile nilisisimua vyombo vya habari vya Ujerumani Redio, Magazeti na Televisheni ambavyo niliwaeleza Wajerumani waangalie uhusiano wa nchi yao na ile serikali ya kikoloni ya Salazar ambayo sisi tunaiona ndio kipingamizi kikubwa katika mapambano yetu. Ujerumani niliona watu wa tabaka zote wakipendelea mipango yetu. Vyombo vya habari vilinipa nafasi kubwa ya kuelezea shauri letu. Vyombo vingi vya elimu vilionyesha ari ya kutusaidia na kutupatia nafasi nafasi katika vyuo vyao ambazo tunategemea kuzitumia nafai hizo mara moja.

Wakati nilipokuwa kwenye Umoja wa Mataifa, niliwasaidia wawakilishi tisa wa Umoja wa Afrika ambao walikuwa wakizungumzia juu ya maisha ya baadaye ya Msumbiji, Angola, na Guinea, na wawakilishi wa Ureno kwenye Ofisi ya Katibu Mkuu, Ndugu U Thant (hayati). Kazi yangu wakati wa mazungumzo haya ilikuwa kutoboa ule ukweli ambao mwakilishi wa Ureno alikuwa anataka kuwadanganya wajumbe wa Umoja wa Afrika na dunia kuhusu hali na heshima ya nchi yetu. Wawakilishi hawa wa kireno walidai kwamba ile sheria ya 'Majimbo ya ng'ambo' ilikuwa na madhumuni ya kutumia msimamo wa hiari kwa makoloni ya Kireno katika Afrika. Niliwaeleza wajumbe kwamba kinyume cha kile wasemacho Wareno, Sheria hii ni kumalizia hatua za kuunganisha nchi yetu na Ureno na kulifanya kama jimbo badala ya kutupa uhuru.

Baada ya kuisoma sheria yenyewe wajumbe wa Kiafrika waliielewa vyama hivyo walisimamisha mazungumzo wakidai kwamba kwanza ureno itamke wazi kwamba ipo tayari kuwapa nafasi watu wa makoloni yake kujitawala wenyewe. Pili ichukue hatua za haraka za kuzungumza na wajumbe wa Msumbiji, Angola, na Guinea jinsi itakavyotoa vyombo vya kiuchumi, kisiasa na vinginevyo kwa nchi huru.

Katika maombi na malalamiko yangu kwenye Kamati ya Nne ya Baraza la Umoja wa Mataifa, nilidai kwamba wanachama watimize maazimio yaliyopitishwa na Baraza la Usalama mnamo mwezi Julai mwka jana. Nilitoa ushahidi zaidi juu ya msaada Ureno unaopata kutoka kwa nchi za Umoja wa Kujihani (NATO), baadhi ya hizo zimo Marekani, Uingereza, Ufaransa na

Ujerumani Magharibi zikifuatana hivi kwa umuhimu. Nilieleza ukweli kwamba ureno ilikuwa inaendelea kupata silaha kutoka nchi hizi ingawaje imehakikishwa bila wasi wasi kwamba silaha hizo zinatumika kutuua sisi katika Afrika. Vile vile niliwatambulisha juu ya mipango mbali mbali ambayo inafanywa na wanachama hao hao wa Umoja wa Kujihani (NATO) kuendeleza uchumi wa Kireno wakati huu wa matatizo katika makoloni yake. Mnamo mwezi wa Novemba na Desemba Ndugu Marcelino dos Santos, Katibu wa Mambo ya Nje wa Frelimo, alitembelea Jamhuri ya watu wa Uchina kuanzisha mazungumzo ambayo niliyayamaliza mimi nilipotembelea Uchina. Safari zetu Uchina zilikuwa na madhumuni ya kujipatia msaada na kuimarisha hali yetu ya kupambana na ukoloni wa Kireno.

Akiwamo njiani akirejea kutoka Uchina, Ndugu dos Santos akiwa na ndugu Simango Makamu wa Rais wa Frelimo walitembelea nchi kadha za Ulaya ya Mashariki na Magharibi zikiwemo Urusi, Poland, Ujerumani ya Mashariki, Czechoslovakia, Italia, na Ufaransa. Huko kote walikuwa wakitafuta misaada ya kila aina.

Nikirejea kutoka Uchina, nilisimama India na tangu hapo nilikuwa nikienda huko India mara nyingi kuweza kuona kama serikali ya nchi hiyo inaweza kutusaidia kwa namna yoyote ikiwa ni pamoja na nafasi za elimu kwa baadhi ya wanafunzi wetu wanaoongea kireno kwa kuwa nchi hii ina nafasi kubwa na ujuzi wa nchi yenyewe.

*Muhtasari*

Kama inavyoonekana katika maneno yangu, mapambano yetu ni magumu. Ureno kama nchi yenye makoloni haina mfano kwa nchi nyingine yoyote ya aina hiyo. Ureno ni dikiteta, na ni nchi iliyo nyuma kwa kila hali, na haina mawazo wala haja ya kufuatia mawazo ya ulimwengu ya kutoa madaraka kwa wananchi.

Hivyo itaonekana kwamba hakuna njia ya kuweza kukutana naye na kujadili suala la uhuru wetu. Badala yake Ureno inazidi kuihusunisha nchi yetu kwa kupitisha Sheria mpya; anajenga jeshi la kudumu la kuwakandamiza watu wetu na kuwaweka mwenye magereza, kuwatesa, kuwaua, na kuwafukuza maelfu ya wapigania uhuru wetu.

Hata hivyo maandishi katika ukuta wa ukoloni wa kireno yapo fasaha. Ureno lazima itatoka Msumbiji! Frelimo inajitahidi kuhimiza siku ile ambayo watu wetu watakuwa huru.

## Ndugu Eduardo Mondlane

kimetafsiriwa na H. A. K. Mwenegoha

Ndugu Mondlane aliishi wakati viongozi shupavu wa mwanzoni walikuwa wakijitokeza katika bara la Afrika, viongozi wazalendo waliodhamiria kwa dhati kabisa kuyaongoza mapambano dhidi ya Ubeberu. Hayati Ndugu Mondlane alielimishwa katika Chuo Kikuu cha Witwatersrand katika Afrika ya Kusini: Chuo Kikuu cha Lisbon Ureno; Chuo Kikuu cha Oberlin Marekani na Vyuo Vikuu kadha wa kadha huko huko Marekani ya kaskazini. Ni watu wachache sana wenye elimu nzuri ya juu kiasi hicho wanaofaulu kukwepa vishawishi vya maisha ya raha na starehe. Si wengi wanaopenda kupata taabu kwa kuwakomboa ndugu zao waliowaacha nyuma chini ya minyororo ya ubeberu na dhuluma. Hayati Mondlane alikuwa ni miongoni mwa wazálendo wa Afrika wachache ambao hawakujisikia sawa sawa bila kuwasaidia wenzao Waafrika kujikomboa.

Hayati Mondlane alikuwa ni msomi wa hali ya juu kabisa mwenye sifa katika maarifa ya jamii na elimu ya mambo yahusuyo kustaarabu wa binadamu. Mabeberu walitegemea kumwona Mondlane aliitumia muda wake wote katika kufundisha juu ya makabila mbali ya Afrika na kutunga vitabu kadhaa kuhusu jambo hili. Hayati Mondlane alikuwa na mawazo tofauti kabisa wakati alipokuwa mwanafunzi alizingatia mawazo hayo ambayo aliamini yataleta ukombozi wa binadamu kutokana na dhuluma, maonezi na unyonyaji. Wakati ulipowadia aliyapeleka mawazo haya kwa watu wa Msumbiji ili kwamba yawe ni vyombo vyao vya ukombozi.

Hata ulipofikia mwaka 1968 Julai, wakati chama cha Frelimo kilipokuwa na mkutano wake wa pili tangu kuundwa, sehemu kubwa nchini Msumbiji wa Kireno ambao walikuwa wanashambuliwa kutoka kila upande. Frelimo ilifanya kazi kubwa na yenye mafanikio, kwa kuelimisha umma wa Msumbiji kisiasa; jambo hili liliongezeka hasa kutokana na uzoefu katika mapambano ya kivita. Matokeo ya mambo haya yalikuwa ni kuwawezesha wananchi wa Msumbiji kupambana katikati ya vikundi vinavyounga mkono au kupinga juhudi za ukombozi wa chama cha Frelimo ingawaje kwa wakati huo Frelimo kilikuwa bado ni chama cha kitaifa. Alihutubia mkutano huo wa 1964 wa chama cha Frelimo, Mondlane alizishambulia vikali sana mataifa yaliyo katika umoja wa kujihani wa NATO na hasa ubeberu wa Marekani.

Wapinga mapinduzi wote huamini kwamba kwa kuwaua viongozi wanamapinduzi basi wanayaua hata mawazo aliyokiyasimamia kwa niaba ya umma. Lakini mambo hutokea kinyume kabisa. Mawazo, msimamo na moyo wa mapambano hukamilika na kukomaa zaidi. Kwa kuwa anaangamiza hawa viongozi wanamapinduzi, mabeberu hawafahamu kuwa wanatoa nafasi kwa kujitokeza kwa mashujaa. Siku hizi mawazo ya Che Guevara yana maana zaidi kwa vijana wanamapinduzi kuliko wakati wa uhai wake. Hivyo ilivyo kwa Mondlane, yeye aliuawa lakini mawazo yake yalizidi kuwasha moto Msumbiji.

Mondlane anakumbukwa siyo kwa kuwa kiongozi wa Msumbiji tu bali amekuwa sasa ni mmoja wa mashujaa katika mapinduzi ya Bara la Afrika, pamoja na wenzake akina Moumie, Lumumba, Ben Barka, na wengine wote ambao waliuawa na vijibwa vya ubeberu.



TRANSAFRICA